KWAME NKRUMAH

# Harakati ya Kitabaka katika Afrika

KIMETAFSIRIWA NA

M.W.K. Chiume




TANZANIA PUBLISHING HOUSE LIMITED
DAR ES SALAAM




# ENEO LA AFRIKA NA VISIWA VYAKE

Maili Mraba 12,000,000

## WATU

Milioni 500

## YALIYOMO

Utangulizi .. .. .. .. .. .. xi

1 Asili ya Tabaka Katika Afrika .. .. .. 1

2 Nadharia ya Kitabaka .. .. .. .. 5

3 Tabia na Nadharia za Kitabaka .. .. .. 11

4 Tabaka na Rangi .. .. .. .. .. 15

5 Uteule .. .. .. .. .. .. 18

6 Wamaizi na Wanamaarifa .. .. .. .. 24

7 Vikundi vinavyopinga maendeleo vilivyomo katika jeshi na polisi.. .. .. .. .. .. 30

8 Mapinduzi ya Kijeshi .. .. .. .. 36

9 Mabwanyenye .. .. .. .. .. 43

10 Wafanyakazi .. .. .. .. .. .. 52

11 Wakulima .. .. .. .. .. .. 64

12 Mapinduzi ya Kiujamaa .. .. .. .. 70

Mwisho .. .. .. .. .. .. .. 75

# UTANGULIZI

Katika Afrika ambako kuna aina nyingi zinazohitilafiana za hali ya kisiasa, kijamii na kiuchumi, si rahisi kuieleza juu juu mitindo inayohusika. Mabaki ya umajumui na umwinyi bado yangalipo na katika sehemu nyingine, maisha yamebadilika kidogo sana toka nyakati za jadi. Katika sehemu nyingine kiwango kikubwa cha kuwa na viwanda na miji kimefikiwa. Lakini licha ya tofauti hizo inawezekana kumaizi hulka fulani za aina moja kuhusu hali na matatizo ya kisiasa, kijamii na kiuchumi. Hulka hizo hutokana na jadi, matumaini ya aina moja na kuchangia maisha chini ya ubeberu, ukoloni na ukoloni mamboleo. Hakuna sehemu, katika bara hili, ambayo haijajua uonevu na unyonyaji, na hakuna sehemu iliyo nje ya mienendo ya Mapinduzi ya Kiafrika. Kila mahali, msingi wa umoja wa madhumuni ya Waafrika unazidi kudhihirika na hakuna kiongozi Mwafrika awezaye kudumu, ambaye hajishirikishi japo kwa laghai tu, katika madhumuni ya kimapinduzi ya ukombozi, muungano na ujamaa.

Katika hali hii msingi umetayarishwa minajiri ya hatua muhimu ifuatayo ya Mapinduzi ambapo harakati ya kivita, iliyozuka hivi sasa, lazima ikithirishwe, ipanuliwe na isawazishwe barabara katika hatua za matayarisho na maarifa ya kivita. Wakati huo huo shambulio thabiti lazima lifanywe kwa wapingamaendeleo wachache waliojidahili miongoni mwa watu wetu. Kwani kufichuka ghafla hivi karibuni kwa kiini na kiasi cha harakati ya kitabaka katika Afrika kutokana na mapinduzi ya kipingamaendeleo ya kijeshi, na kuzuka kwa vita vya kindani hasa Afrika Magharibi na Kati, kumedhihirisha umoja katika matakwa ya ukoloni mamboleo na mabwanyenye wananchi.

Katikati ya tatizo lipo pambano la kitabaka. Kwa muda mrefu sana, wafafanuzi wa mambo ya kijamii na ya kisiasa wamejadili na kuandika kana kwamba Afrika iko nje ya mkondo mkuu wa maendeleo ya historia ya ulimwengu yaani sehemu peke isiyohusika na miundo ya kijamii-kiuchumi na kisiasa ya ulimwengu. Mawazo mathalani "ujamaa wa Kiafrika" na "Ujamaa wa yanayowezekana" yakimaanisha kuwapo kwa aina au namna za ujamaa maalum kwa Afrika tu yameenezwa; na sehemu kubwa ya historia yetu imeandikwa kwa nadharia ya kihistoria na uchambuzi wa kimila kana kwamba Afrika haikuwa na historia kabla ya kipindi cha ukoloni. Moja ya mapotosho hayo imekuwa rai kwamba

miundo ya kitabaka ipatikanayo sehemu nyingine za ulimwengu haiko Afrika.

Hiyo si kweli. Mapambano makali ya kitabaka yamekuwa yakivuma katika bara la Afrika. Ushahidi uko kila mahali. Kiini cha mapambano hayo kama ilivyo duniani kote ni harakati baina ya wadhalimu na wanaodhulumiwa.

Mapinduzi ya Afrika ni sehemu muhimu ya mapinduzi ya kijamaa duniani, na kama vile harakati ya kitabaka ilivyo msingi wa nyendo zote za mapinduzi ya ulimwengu vivyo hivyo ndivyo ilivyo chanzo cha pambano la wafanyakazi na wakulima wa Afrika.

Migawanyiko ya kitabaka katika jamii za Kiafrika za leo, ilififia kidogo kabla ya uhuru, ilipoonekana kwamba wananchi wamejiunga kitaifa na tabaka zote zimejishirikisha kumfukuza mkoloni. Jambo hili liliwafanya wengine waseme kwamba hakukuwepo na migawanyiko ya Kitabaka katika Afrika, na kwamba umajumui na nadharia ya usawa katika jamii za kiasili za Kiafrika zilifanya wazo la pambano la kitabaka kutokuwepo. Walakini uwongo huu ulifichuliwa mara tu baada ya uhuru, ambapo yale mafarakano ya kitabaka yaliyozikwa kwa muda mfupi wakati wa kupigania uhuru wa kisiasa, yalipoibuka aghalabu kwa vituko zaidi hasa katika zile nchi ambamo serikali mpya huru ziliamua kufuata siasa za kijamaa.

Mabwanyenye wa Kiafrika, tabaka iliyositawi wakati wa mkoloni ndiyo ile ile inayofaidika katika kipindi cha ukoloni mamboleo, baada ya uhuru. Msingi wa matakwa yake unaambatana na kuhifadhi miundo ya kijamii na kiuchumi ya kibepari. Kwa hiyo mabwanyenye wa Kiafrika wana ushirika na wale wanaomiliki fedha ulimwenguni na ukoloni mamboleo, kinyume kabisa na matakwa ya Waafrika ambayo yanaweza kutekelezwa tu kwa njia ya ujamaa wa kisayansi.

Ingawa mabwanyenye wa Kiafrika ni wachache na hawana fedha na nguvu za kisiasa walizo nazo wenzao katika nchi zilizokwisha endelea katika viwanda, lakini hujidai miamba kiuchumi, kutokana na kuambatana kwao na rasilimali na biashara za kigeni. Kwa hiyo ipo faida ya fedha kwao kuendeleza unyonyaji wa kigeni katika Afrika. Wengine, hasa wale walio katika utumishi wa serikali; biashara na makampuni ya uchimbaji wa madini, majeshi ya vita, polisi

na kazi zinazohitaji mafunzo maalum, wameafiki ubepari kutokana na asili yao, mafunzo yao ya kimagharibi na kushiriki na kufurahia kwao na hali zao za nafuu. Watu hawa wamezainika na vyombo vya kikoloni. Huiga pasi na fikara maisha ya mabwana zao wa zamani wa kikoloni, na wameamua kunafidhi hulka na madaraka waliyorithi toka kwao.

Miongoni mwa watu wa Afrika kipo kiini kigumu cha mabwanyenye wanaofanana na wakoloni walowezi kwa vile huishi katika hali nafuu—hiki ni kikundi kidogo cha wapinga-maendeleo, wachoyo na wapenda pesa, miongoni mwa umma mkubwa unaonyonywa na kudhulumiwa. Ingawaje watu hawa huonekana wenye nguvu kwa sababu ya msaada wanaopata kutoka kwa wakoloni mamboleo na mabeberu lakini hawana usalama. Maisha yao hutegemea misaada ya kigeni. Mara tu kiungo hicho muhimu kivunjwapo huwa hawana nguvu za kudumisha nafsi zao. Wao na ule "mkono uliojificha" wa ukoloni mamboleo na ubeberu ambao husaidia na kuhimiza upingamaendeleo na unyonyaji, sasa wanagwaya mbele ya wimbi linalozidi kukua la mwamko wa wafanyakazi na wakulima katika harakati ya kitabaka katika Afrika.

## WATU WENYE HALI BORA NA WATU WANAOZURURIKA CHINI YA UKOLONI MAMBOLEO



1

# ASILI YA TABAKA KATIKA AFRIKA

Afrika na visiwa vyake ikiwa na ardhi yenye eneo la kama metriki za eneo milioni kumi na mbili na watu wanaokadiriwa kuwa karibu milioni mia tano, inaweza kumeza kwa urahisi Bara Hindi yote, Ulaya, Ujapani, Visiwa vya Uingereza, nchi za Skandinavia na New Zealand, na nafasi ikabakia. Marekani inaweza kupachikwa katika jangwa la Sahara bila taabu. Kijiografia, Afrika ni bara lililoshikamana pamoja na katika mambo ya mali ya asili ni bara ambalo lina uwezo usiodhihirika kijuu juu wa kuwa tajiri kuliko yote ulimwenguni.

Katika Afrika ambako maendeleo ya kiuchumi yanatofautiana, kwa muda wa karne nyingi kabla ya kipindi cha ukoloni, kulienea mifumo ya kisiasa ya upeo wa juu sana. Ni mumu humu ati katika ulimwengu unaoendelea wa Afrika, na katika Asia na Amerika ya Kusini, ambamo harakati ya kitabaka na maendeleo kuelekea kuondoa unyonyaji wa mwanadamu na mwanadamu mwenzake, vimekwisha ingia hatua ya mabadiliko timamu ya kimapinduzi.

Kwa kadiri fulani, upevu wa kisiasa wa watu wa Afrika unaweza kuonekana katika mitindo ya kiuchumi na ya kijamii ya nyakati za jadi. Kwa mfano katika umajumui, ardhi yote na njia zote kuu za uchumi zilikuwa mali ya jumuia. Umma ulimiliki mali. Kufanya kazi kulikuwa ni haja na desturi ya wote. Ikiwa mtu aligawiwa sehemu fulani ya ardhi kwa matumizi yake binafsi, hakuwa huru kutenda alivyotaka na sehemu hiyo kwa vile ilikuwa bado ni mali ya jumuia. Wafalme walichunguzwa sana na washauri wao na waliweza kutolewa katika vyeo vyao.

Kumekuwepo namna tano zilizojulikana na mwanadamu za uhusiano wa kutoa mazao nazo ni umajumui, utumwa, umwinyi, ubepari na ujamaa. Kwa kuundwa kwa taifa la

kijamaa mwanadamu ameanza msafara kuelekea ukomunisti. Ilikuwa wakati uhusiano kutokana na mali za kibinafsi ulipozuka na umajumui kutoweka, mahali pake pakichukuliwa na utumwa na umwinyi ndipo harakati ya kitabaka ilipoanza.

Kwa ujumla, mwanzo wa kipindi cha ukoloni, watu wa Afrika walikuwa katika hatua ya juu sana ya umajumui iliyotambulikana kwa kuvunjika kwa demokrasi ya kikabila na kuzuka kwa uhusiano wa kimwinyi, uchifu na ufalme wa kurithiwa. Walipokutana na ubeberu na ukoloni, mitindo ya kiuchumi-kijamii ya kimajumui ilianza kuvunjika kwa sababu ya kuletwa kwa mazao-biashara kama vile kakao na kahawa. Uchumi wa makoloni ulishirikishwa na masoko ya kibepari ulimwenguni. Ubepari, ubinafsi na hali ya kumiliki mali kibinafsi, vikakua. Pole pole, umajumui wa kiasili ukavunjika na moyo wa kushirikiana ukafifia. Ukulima wa kibinafsi na mtindo wa utoaji mdogo wa mazao ukaongezeka.

Lilikuwa jambo rahisi kwa walowezi wa Kizungu kujinyakulia ardhi isiyomilikiwa kibinafsi. Kwa mfano mpaka mwaka 1892, zaidi ya asilimia kumi na sita ya ardhi huko Malawi ilikuwa imekwisha nyakuliwa na katika hizo, robo tatu zilikuwa chini ya makampuni makubwa kumi na moja. Ardhi ilipotwaliwa na walowezi, Waafrika ambao walikuwa ndio 'wenye mali', wakawa wakati mwingine wapangaji na washirikiardhi, lakini hasa katika zile sehemu za ardhi ambazo zilifikiriwa kutokuwa na rutuba ya kutosha kwa manufaa ya wakulima wa Kizungu. Kwa kawaida wakulima hao walowezi walipewa vyeti vya kumiliki ardhi kibinafsi na balozi wa Kiingereza kwa niaba ya serikali ya Kiingereza. Ardhi yo yote ambayo haikuwa chini ya umilikaji maalum wa kibinafsi ilitangazwa kuwa mali ya Ufalme wa Kiingereza. Mipango kama hiyo pia ilifanywa katika sehemu nyingine za Afrika zilizokuwa chini ya ukoloni.

Hatimaye, chini ya ukoloni, umilikaji wa ardhi kimajumui ulifutwa na ule wa kibinafsi ukashurutishwa kwa sheria. Zaidi ya hapo, kwa mpango wa utawala usiokuwa wa dhahiri wa kuwatumia wenyeji, machifu wakawa vyombo, na mara nyingi vibaraka, waliolipwa na utawala wa kikoloni.

Ardhi ilipochukuliwa, pamoja na mali yake yote ya asili, yaani njia kuu za uchumi, sehemu mbili za uchumi zilizuka: sehemu ya Wazungu na ya Waafrika, ya kwanza ikiinyonya

ya pili. Kilimo cha kujikimu kiliharibiwa pole pole na Waafrika kuuza uwezo wao wa kufanya kazi kwa wakoloni ambao waligeuza faida zao kuwa rasilmali. Katika hali hii pambano la tabaka za rangi pia lilizuka kama sehemu ya harakati ya kitabaka.

Utoaji wa bidhaa au mali ulipoongezeka hususa kwa kuzipeleka katika nchi za nje, uchumi uliotokana na zao moja ulistawi ukitegemea kabisa raslimali toka nje. Koloni likawa mahali pa kutega uchumi na unyonyaji. Ubepari ulistawi kutokana na ukoloni. Wakati huo huo, kuenea kwa mashirika ya biashara za kibinafsi, pamoja na mahitaji ya tawala za kikoloni, kwanza kulileta kuzuka kwa tabaka ya mabwanyenye wadogo na halafu tabaka ya mabwanyenye wa mijini walio mabwana serikali, wanamaarifa wapinga thaura, wafanyabiashara, na wengineo ambao wakazidi kuwa sehemu muhimu ya muundo wa kiuchumi na kijamii wa kikoloni.

Ili kurahisisha unyonyaji, ukoloni ulizuia maendeleo ya ustawi wa jamii na utamaduni katika makoloni. Uhusiano wa kijamii usiofaa na ambao ulikuwa umekwisha achwa hapo kale, ulifufuliwa na kuhifadhiwa. Njia za kibepari za kutoa mazao na uhusiano wa kijamii wa kibepari vikaanzishwa. Wakati mwingine, ugomvi kati ya makabila ulichochewa ilipobidi kuongeza nguvu za watawala wa kikoloni.

Lakini maendeleo fulani ya kiuchumi, kwa mfano katika tasinia toevu, mashamba na ulimaji wa kibeberu, ujenzi wa bandari, barabara na reli, yalifanywa kwa manufaa ya ubepari. Kutokana na mambo haya mabadiliko ya kijamii yalitokea. Kuzuka kwa wafanyakazi viwandani na mashambani kukaleta kuanza kuchimbwa kwa uhusiano wa umwinyi au wa nusu-umwinyi. Wakati huo huo kukaenea mabwanyenye wa kitaifa na wamaizi.

Katika hali hii ya kikoloni, wafanyakazi wa Kiafrika waliwaona wakoloni, makampuni ya kigeni na wakulima wageni wa mashamba makubwa makubwa kuwa ndio wanyonyaji. Kwa hiyo pambano lao la kitabaka mwanzoni lilikuwa dhidi ya ubeberu na siyo dhidi ya mabwanyenye wa kitaifa. Ukilinganisha na mahali pengine, ni jambo hili lilocheleweshа mwamko wa mfanyakazi na mkulima wa Kiafrika mintaarafu adui yao hasa wa kitabaka - mabwanyenye wa kitaifa.

Mwishoni mwa kipindi cha ukoloni, karibu katika kila nchi ya Kiafrika kulikuwa na utawala uliositawi sana na pia kile-

mba cha ukoka cha demokrasi ya bunge. Vitu hivi vilificha ukweli wa taifa kutawaliwa kwa shuruti na mabwana serikali waliokuwa na madaraka yasiyo na kikomo. Walikuwepo wamaizi ambao walikuwa wamelishwa kasumba ya kuthamini mambo na tabia za nchi za magharibi; majeshi ya vita na polisi yote mawili yakiwa na maofisa wengi waliofundishwa katika vyuo vya kijeshi vya nchi za magharibi; uchifu uliokuwa umezoea kutawala makabila kwa niaba ya serikali ya kikoloni na karibu kutokuwepo kabisa kwa vyama vya wafanyakazi.

Lakini kwa upande mwingine uongozi mpya wa kisiasa ulichipuka wakati wa kupigania uhuru. Msingi wa uongozi huu ulikuwa msaada wa wafanyakazi na wakulima na ulikuwa umejiaminisha sio kupigania uhuru wa kisiasa tu bali kuleta mabadiliko katika jamii. Ingawa uongozi huu wa kimapinduzi ulilazimika kushirikiana na mabwanyenye wa kitaifa wakati wa kupigania uhuru, ulikuwa umejitanibu na baada ya uhuru uliendelea kujitenga ili kutekeleza madhumuni yake ya kitabaka ya kiujamaa. Vita hii bado inaendelea.

# 2

# NADHARIA YA KITABAKA

Harakati ya kitabaka ni jambo la msingi linaloonekana katika historia iliyoandikwa. Kuna namna mbili za tabaka katika kila jumuia isiyokuwa ya kijamaa: tabaka ya au za watawala na tabaka ya au za watawaliwa. Tabaka ya watawala ina vyombo muhimu vya utoaji na ugawaji wa uchumi, na njia za kuunda ukandamizaji wake wa kisiasa lakini tabaka ya watawaliwa hutumikia haja za watawala ambao huwakandamiza kisiasa, kiuchumi na kijamii. Upo mzozo kati ya tabaka ya watawala na ile ya wanaonyonywa. Asili na sababu ya mzozo huathiriwa na maendeleo ya utoaji wa mazao. Yaani katika kila muundo wa kitabaka, ikiwa ya umwinyi, ubepari au namna yo yote ile ya jamii, mashirika na fikira zinazohusiana nayo hutokana na kiwango cha utoaji bidhaa na njia za utoaji wa bidhaa hizo. Mara tu umiliki wa kibinafsi wa njia za kutolea mazao unapotokea na mabepari wanapoanza kuwanyonya wafanyakazi, wao huwa tabaka ya mabwanyenye na wafanyakazi tabaka ya wanaonyonywa. Kwani hatimaye tabaka ya watu si kitu kingine bali jumla ya watu ambao wanajumuika kwa ajili ya vishawishi ambavyo wao kama tabaka wanajaribu kuvilinda na kuvihifadhi.

Kila aina ya nguvu za kisiasa, ikiwa ni ya kibunge, inayotokana na vyama vya siasa, kimoja au zaidi ya kimoja, ama ya utawala wa mabavu wa kijeshi, ni kitu kinachotokana na matakwa ya tabaka fulani katika jamii. Katika nchi za kijamaa, serikali ni kwa niaba ya wafanyakazi na wakulima. Katika nchi za kibepari, serikali inasimamia tabaka ya wanyonyaji. Kwa hiyo serikali ni tafsiri ya utawala wa tabaka moja juu ya tabaka nyingine.

Vivyo hivyo, vyama vya siasa vinadhihirisha kuweko kwa tabaka mbali mbali za watu. Kutokana na hilo, nchi iliyo

chini ya utawala wa chama kimoja inaweza kuchukuliwa kwamba inaonyesha kutokuwepo kwa tabaka. Lakini hivyo sio lazima kuwa ndivyo mambo yalivyo. Hili linahusu tu iwapo serikali ni kwa niaba ya nguvu za kisiasa ambazo zimo mikononi mwa umma. Katika nchi nyingi ambamo mna vyama vya siasa viwili ama zaidi na ambako kuna mgawanyiko mkubwa sana wa kitabaka, kwa kweli kuna utawala wa chama kimoja tu. Katika Marekani vyama vya Republican na Democratic,[1] vinaweza kusemwa kwamba kwa kweli ni chama kimoja tu kwa vile vyote viwili vinasimamia tabaka

HARAKATI YA KITABAKA




moja yaani tabaka ya mwenye mali. Katika Uingereza, kutokana na vitendo hakuna tofauti kati ya Chama cha Conservative na kile cha Labour.[2] Chama cha Labour ambacho kilianzishwa kupigania haki za wafanyakazi kwa uhakika sasa kimegeuka kuelekea kuwa chama cha mabwanyenye. Vyama vyote viwili hivi, cha Conservative na cha Labour, vyasimamia matakwa ya mabwanyenye na vyaonyesha mawazo yao ya kisiasa na ya kiuchumi.

---

1. Republican na Democratic — vyama vya siasa Marekani
2. Conservative na Labour — vyama vya siasa Uingereza

Tofauti zinaweza kumalizwa tu kwa kuondolewa kwa tabaka. Kutengwa kati ya wale wanaopanga, wanaosimamia na kuiendesha mipango, na wale ambao ndio hasa wanaoifanya kazi ya mikono huendelea kuzusha mwenendo wa kitabaka. Kwa kawaida mtu binafsi huona vigumu kama si kutowezekana, kujitoa katika hali ya maisha alimozaliwa; na hata panapo "usawa wa nafasi", chini yake inakuwepo ile tofauti iwapo madhumuni ya "nafasi" kunuia maisha ya kiwango cha juu zaidi katika jamii yenye tabaka.

Tabaka inayotawala hushikamana pamoja na hujijua na kujielewa kitabaka. Inayo matakwa kamili na inajifahamu hali yake na vitisho vinavyokabili utawala wake kutokana na kuongezeka kwa ukubwa wa wimbi la upinzani na uasi wa tabaka ya wafanyakazi. Katika Afrika tabaka zinazotawala hukaribia asilimia moja tu ya jumla ya watu wote. Yapata asilimia themanini hadi tisini za watu ni wakulima na wafanyakazi mashambani. Wafanyakazi katika viwanda na katika miji ni kama asilimia tano tu. Hata hivyo kwa sababu ya kuwepo kwa wageni na faida wanazotumaini kupata, harakati ya kitabaka katika jamii ya Kiafrika haionekani dhahiri. Mzozo kati ya watu wa Afrika na faida za ukoloni mamboleo, ukoloni, ubeberu na za serikali za walowezi, umeficha vikundi vyote vingine vinavyopingana. Jambo hili laeleza kwa kirefu kidogo kwa nini vyama vya kitabaka au utangulizi vimechukua muda mrefu kuzuka katika Afrika.

| Tabaka | Mgawanyiko katika tabaka | Walio bora kabisa |
|---|---|---|
| WAKULIMA WADOGO | | |
| Wafanyakazi (wapatao mishahara) | - mashambani, vibarua n.k.<br>- viwandani (hususa wakiajiriwa katika viwanda vikubwa, machimbo ya madini, uchukuzi n.k. | |
| MABWANYENYE WADOGO<br><br>(a) Wenye mashamba (mabwanyenye wadogo vijijini ambao wanamiliki nchi na wanaajiri vibarua). | -- hadhi katika jamii yatokana na ukubwa wa ardhi iliyomilikiwa na wingi wa vibarua walioajiriwa | |

| Tabaka | Mgawanyiko katika tabaka | Walio bora kabisa |
|---|---|---|
| (b) Mabwanyenye wadogo mijini (wafanya biashara wadogo wadogo, mabepari, mafundi n.k.). | – hadhi hutokana na ukubwa wa biashara na wingi wa mali. | |
| MABWANYENYE (Wakiwemo miongoni mwao mabwanyenye wa kitaifa, na wale wanao simamia ubepari). – wafanyabiashara, wachuuzi, wafanyakazi wa juu wa serikali – Wachuuzi wanaosimamia watu wa nje (mameneja wa juu wa mashirika ya kigeni) – watu wenye ufundi – wenye ujuzi na wale katika tabaka ya umeneja n.k. | – wa juu<br>– wa kati | – wanamaarifa<br>-mabwana serikali wa daraja za juu<br>– wale katika tabaka ya afande katika majeshi ya kivita<br>– wenye ujuzi (mawakili wa juu, madaktari n.k.<br>– watu wenye elimu ya ufundi |
| Watawala wa Jadi (msingi wa mamlaka yao hasa ukitokana na jadi, desturi n.k. na sio kutokana na umiliki wa ardhi). | – wakuu wa ukoo<br>– machifu<br>– machifu wakuu | |

Hali ya maendeleo ya uchumi kutokuwa sawa katika Afrika, kumeleta kuwepo kwa mifumo mbali mbali ya kitabaka yenye tofauti kubwa sana kati ya sehemu iliyo chini ya tawala za walowezi wachache, sehemu chache zilizobakia chini ya ukoloni, na Afrika huru.

Kwa mfano katika Rhodesia, Waafrika milioni nne wamesongamana katika eneo ambalo ni chini ya nusu ya nchi hiyo. Yaani zaidi ya nusu ya ardhi imo mikononi mwa walowezi weupe wapatao kama 500,000. Hali hii imesababisha kuweko mfarakano mkubwa sana wa kijamii na kisiasa kati ya matajiri weupe wenye mashamba makubwa makubwa na wafanyakazi na wakulima wa Kiafrika ambao ni maskini na wanyonge kisiasa. Huko, kama ilivyo katika sehemu zote zenye walowezi, tabaka kwanza kabisa au jambo la rangi ya 'Waliokuwa nacho' ni weupe 'wasiokuwa nacho' wakiwa weusi — na sababu zote za kawaida — hadithi za hali ya kuwa chini kutokana na rangi ya mtu, haja ya kupata

watu wenye uwezo kuliko wote katika serikali na kadhalika — hutumiwa ili kuuthibitisha uendelezaji wa mpango wa nguvu wa kilowezi na wenye ubaguzi wa rangi, kuwa ni wa haki.

Tena, katika sehemu ya Afrika iliyotawaliwa na Wafaransa. mifumo ya jamii imezusha migawanyiko ya kitabaka ya aina ya kipekee. Walikuwepo *citoyens*[3] na *colons*[4], *assimiles*[5], na halafu kukaja *sujets*[6]. *Assimile* angeweza kuwa *citoyen* lakini *sujet* asingeweza kuwa raia bali labda kwanza afanye kazi ya kufikia tabaka ya '*assimiles*'. Aina hii ya mpango wa kijamii ulikuwepo katika makoloni yote ya Wafaransa. Mipango ambayo inafanana nao bado iko katika nchi chache za Afrika ambazo zinatawaliwa na Wahispania na Wareno.

Siasa ya kuwakubalia watu uraia ilikuwa na maana kwamba mtu ye yote chini ya utawala wa Kifaransa angeweza kufanywa raia kamili. Lakini kwa desturi hata hao ambao walifikia elimu ya juu ya kutosha kwa kawaida mara nyingi hawakujaribu kujipatia hali hiyo ati ya heshima kwa sababu, ukiondoa wale waliokuwa katika zile '*Communes* Nne', kuwa raia wa Kifaransa kulimfanya mtu asiweze tena kuhifadhi hali yake ya kijadi yaani kuweza kuishi maisha kufuatana na mila na desturi za Kiafrika bali ilimlazimu afuate sheria ya Kifaransa iliyoandikwa. Kulikuwa na hekima fulani katika maongozi haya rasmi ya kufananisha kuwafanya watu: ikiwa mtu alitaka kuwa Mfaransa kisiasa mtu huyo alistahili kwamba katika hali ya jamii aonyeshe kwa vitendo hali hiyo na akubali sheria kama vile za kuoa mke mmoja tu na zile za urithi za Kifaransa. Lakini matokeo yake yalitilia mkazo kushindwa kwa shabaha ya kuwafanya watu wawe Wafaransa kwani kutokana na nadharia hizi 'kufananishwa' kulikuwa kitu kinachoweza kuuzwa na kwa hivyo nje ya hizo *communes* nne, neno 'uraia' kwa uhakika lilibaki na maana sawa na 'Mfaransa mweupe'.

Wakati asili ya uhusiano wa kiuchumi kati ya koloni na nchi inayolitawala ilipoamuru chanzo cha mzozo wa kitabaka katika sehemu moja, mambo mengine yalichukuwa fikira na desturi za nchi iliyoivamia nyingine, laukama hatimaye mambo haya yalieleweka kutokana na mabadiliko katika muundo wa uhusiano wa utoaji wa mazao.

---

3. Citoyen — raia wa Kifaransa 4. Colons — walowezi wa kifaransa
5. Assimiles — masariama na wamaizi Waafrika ambao walikubaliwa kufikia tabaka hii baada ya kufanya kazi jeshini au serikalini.
6. Sujets — makabwela wafanyakazi na wakulima.

Katika sehemu ambazo zilikuwa chini ya ukoloni wa Kiingereza, ukuaji kiasi wa miji uliwezesha mzuko wa watu bora wa kibwanyenye na ubwanyenye mdogo. Hawa walikuza, kwa namna yao nadharia na vyama vya kitabaka. Lengo la kila Mwafrika ambaye alitaka kuendeleza mahitaji na hadhi yake katika jamii, likawa kupata kazi ya ofisini. Kazi za mikono, hasa za kilimo, zilifikiriwa kudunisha utu wa ye yote aliyepata angalau elimu ndogo.

Kabla ya ukoloni wakati Afrika ilipokuwa katika hali ya umajumui, utumwa na umwinyi, kulikuweko chanzo cha mafarakano ya kitabaka. Walakini ilikuwa wakati wa kipindi cha kuvamiwa na ukoloni ndipo miundo ya kitabaka ya Kizungu ilipoanza kustawi ikiwa na tabaka zilizoonekana dhahiri za wafanyakazi na mabwanyenye. Tokeo hili mara nyingi limepuuzwa na wapinga maendeleo ambao wameshikilia kwamba jamii za Kiafrika ni za namna moja na ambazo hazina tabaka. Wamewahi hata kujaribu kunafidhi wazo hili huku wakiona dhahiri harakati ya kitabaka iliyoonyeshwa baada ya uhuru ambapo mabwanyenye wamejiunga wazi wazi na wakoloni mamboleo, wakoloni na mabeberu katika majaribio mjange ya kuuweka umma wa Kiafrika aushi katika hali ya kuhusurika.

## 3

## TABIA NA NADHARIA ZA KITABAKA

Kuna uhusiano mkubwa kati ya maendeleo ya kijamii na kisiasa; pambano kati ya tabaka za kijamii na historia ya nadharia. Kwa ujumla mwenendo wa wanamaarifa unaonyesha wazi mienendo ya maendeleo ya kiuchumi. Katika jamii ya kiuchumi, ambamo karibu hakuna mgawanyiko wa kitabaka, shughuli za mtu za utoaji wa mazao huwa zinaathiri moja kwa moja, mandhari na ladha yake katika usanifu. Lakini katika jamii yenye tabaka athari dhahiri ya utoaji wa mazao juu ya mandhari na utamaduni haipambanuliki. Hapa lazima kutia maanani mawazo na fikira za tabaka zinazopingana.

Tabia fulani fulani za kijamii, mavazi, mashirika na vyama hushirikishwa na tabaka mbalimbali. Inawezekana kumtambulisha mtu katika tabaka maalum kwa kumwangalia tu aonekanavyo kwa kawaida, mavazi na tabia zake. Vile vile kila tabaka lina mashirika na vyama vya namna zake. Kwa mfano vyama vya ushirika na vya wafanyakazi ni vya watu wa tabaka ya wafanyakazi. Vyama vya wanaujuzi mashirika ya wafanya biashara, nyumba za biashara za fedha, vyama vya mazungumzo vya wanaujuzi vilivyozunguka ulimwenguni, vyama vya siri vyenye utaratibu maalum wa kusaidiana na kadhalika, ni vyama vya kibwanyenye katika tabaka ya kati.

Nadharia za watu huonyesha matakwa ya kitabaka na mwamko wa kitabaka. Mawazo ya kuwa na 'nia njema', ubinafsi, kujiona bora kuliko wengine na "demokrasi" ya kibwanyenye ambayo ni ndoto, ni mifano ya nadharia za kibwanyenye. Utawala wa mabavu chini ya mtu mmoja tu, ubeberu, ukoloni na ukoloni mamboleo ni nadhari za kibwanyenye na tamaa za kisiasa na za kiuchumi za mabwanyenye. Kwa upande mwingine, ujamaa na ukomunisti ni nadharia za

tabaka ya wafanyakazi na yaonyesha matakwa yake na mashirika na vyama vyake vya kiuchumi na kisiasa.

Dhana ya kibwanyenye juu ya uhuru eti ni kutokuwepo kizuizi, kuwapo kwa uhuru katika shughuli za watu na ufanyaji wa biashara usio na vizuizi na kwamba "kila mtu na lake" ni mfano halisi wa fikara za kibwanyenye. Msingi wa mawazo hayo ni kwamba madhumuni ya serikali ni kulinda mali za kibinafsi na umiliki wa kibinafsi wa njia kuu za utoaji na ugawaji wa mazao. Uhuru umewekewa mipaka katika mambo ya kisiasa; hauna uhusiano na mambo ya kiuchumi. Ubepari, ambao haujui sheria nyingine kuliko ile




inayohusu matakwa yake, hulinganishwa na uhuru wa kiuchumi. Jambo ambalo haliwezi kutenganishwa na dhana hii ya uhuru ni rai kwamba kuwepo ama kutokuwepo kwa mali huainisha kuwepo ama kutokuwepo kwa uwezo wa mtu.

Pamoja na dhana ya kibwanyenye juu ya uhuru ni imani ya kibwanyenye ya "sheria na amri" bila ya kujali nani ametunga sheria hizo, au kama inatosheleza matakwa ya watu, ya

tabaka au kikundi kidogo cha watu wanaojifikiria kuwa bora:

Katika miaka ya karibuni, mbele ya msukosuko wa mapinduzi ulioenea ulimwenguni kote, maneno mapya ya kibwanyenye yanayopotosha yamezuka kueleza kisasi hiki cha wapinga maendeleo. Mifano ni hadithi za "wengi walio kimya" au "raia wa kawaida ama wa wastani". Mifano yote hii miwili inasemekana kupinga maendeleo na inapendelea kuwepo kwa hali iliyopo. Kwa kweli, katika nchi yo yote ya kibepari watu wa tabaka ya wafanyakazi ndio wengi na hawa si watu wa kimya: wanapiga kelele kudai kuwepo mabadiliko makubwa ya jamii.

Mabwanyenye wa Kiafrika, wakiwa na hamu ya kuiga tabia na mawazo ya tabaka ya kati ya Wazungu, mara nyingi wamechanganya tabaka na taifa. Huona vigumu kutofautisha kati ya tabaka za Kizungu kwa vile hawakuzizoea hitilafu za ndani ndani za msemo, tabia, mavazi na kadhalika—tofauti ambazo mara moja husaliti asili ya tabaka zao miongoni mwao. Wazungu wa tabaka ya wafanyakazi huelekea kuishi kama mabwanyenye katika makoloni. Wana magari, watumishi, wake zao hawaingii jikoni na asili ya tabaka zao ni dhahiri kwa wenzao tu. Baada ya uhuru, mabwanyenye wananchi kwa sababu ya tamaa ya kuwa watawala, huiga hali ya maisha ya tabaka ya zamani iliyotawala yaani Wazungu. Kwa kweli huiga taifa sio tabaka.

Kwa hiyo mabwanyenye wa Kiafrika, huelekea kuishi namna ya maisha ya tabaka ya kikoloni iliyotawala kale, ambayo si lazima iwe inalingana na namna ya maisha ya mabwanyenye wa Kizungu. Kidogo ni namna ya maisha ya kikundi cha watu wa rangi moja katika hali ya kikoloni. Kwa namna hii, mabwanyenye wa Kiafrika wanadumisha uhusiano wa bwana-na-mtwana uliopatikana wakati wa ukoloni.

Laukama baadhi kubwa ya mabwanyenye wa Kiafrika huafiki kitumwa mawazo ya mabwanyenye wenzao katika ulimwengu wa kibepari, yako mawazo fulani ambayo yamezuka hasa katika mazingara ya Kiafrika, na ambayo yamekuwa ni maonyesho halisi ya fikara za mabwanyenye wa Kiafrika. Labda mfano hasa ni ule wa dhana ya uongo ya "Uweusi". Makisio haya ambayo ni ya kiuwanamaarifa ya uongo huunganisha tabaka ya kati ya Kiafrika ambayo iko chini ya wageni na utamaduni wa Kifaransa. Hayana

busara, ni ya ubaguzi na si ya kimapinduzi, yanaonyesha mvurugiko wa mawazo kwa baadhi ya wanamaarifa wa Kiafrika katika nchi zilizotawaliwa na Wafaransa, na haikubaliani kabisa na wajihi wa Mwafrika.

Neno 'Ujamaa wa Kiafrika' hali kadhalika halina maana na halihusiani na kitu cho chote. Linamaanisha kuwepo kwa namna ya ujamaa ambao ni wa Kiafrika pekee na ambao unatokana na hali ya kiujumui na ya kutendeana mema katika jamii ya jadi ya Kiafrika. Mawazo ya ujamaa wa Kiafrika hutumiwa kukataa kuwepo harakati ya kitabaka, na kuleta matatizo juu ya kuukubali ujamaa halisi. Hutumiwa na wale viongozi wa Kiafrika ambao wanalazimishwa, kwa vile kuna hali ya mapinduzi ya Kiafrika, kutangaza madhumuni ya kiujamaa, lakini ambao wakati huo huo wameambatana sana na ubepari, na ambao hawana haja ya kuleta na kukuza maendeleo ya kiuchumi — kiujamaa halisi.

Ijapokuwa hakuna kanuni za lazima kwa ajili ya mapinduzi ya kiujamaa, na hali halisi katika nyakati maalum za kihistoria zitaonyesha jinsi mapinduzi yatakavyokuwa, hakuwezi kuwepo na mapatano juu ya madhumuni ya kiujamaa. Kanuni za ujamaa wa kisayansi ni za namna moja duniani pote na ni za kudumu, na zinahusu utaifishaji halisi wa njia kuu za utoaji na ugawaji wa mazao. Wale ambao kutokana na sababu za kisiasa huutaja ujamaa kwa mdomo tu, huku wakisaidia na kushirikiana na ubepari na ukoloni mamboleo, wanatumikia matakwa ya kibwanyenye. Wakulima na wafanyakazi wanaweza kupotoshwa kwa muda, lakini jinsi mwamko wa kitabaka unavyoendelea ndivyo wajamaa wa uongo wanavyogunduliwa na mapinduzi halisi ya kiujamaa kuwezekana.

## 4

## TABAKA NA RANGI

Kila hulka ya kihistoria ina miendo yake. Uhusiano mkubwa kati ya tabaka na rangi ulizuka katika Afrika ukiambatana na unyonyaji wa kibepari. Msingi wake ulikuwa utumwa, uhusiano wa bwana na mtwana na utumishi uliokuwa rahisi. Mfano mzuri ni Afrika ya Kusini ambako Waafrika wananyonywa kwa namna mbili — zote kutokana na rangi na tabaka. Hali kama hiyo iko Marekani, Visiwa vya Caribbean. Amerika ya Kusini na sehemu zingine za ulimwengu ambako asili ya maendeleo ya utoaji wa mazao, umeleta muundo wa tabaka za kirangi. Katika sehemu hizi, hata namna za rangi za watu hutiliwa maanani — kadiri ya weusi ikiwa kipimo cha kukadiria hali ya mtu katika jamii.

Ingawaje muundo wa jamii kutokana na rangi si jambo la asili katika hali ya kikoloni lakini hauwezi kutenganishwa na maendeleo ya kiuchumi ya kibepari. Kwani rangi haiwezi kutenganishwa na unyonyaji wa kitabaka. Katika muundo wa serikali za kibepari na zenye ubaguzi wa rangi unyonyaji wa kibepari na uonevu kutokana na rangi viko pamoja. Kuondolewa kwa mojawapo kunahakikisha kuondolewa kwa lingine.

Katika ulimwengu wa kisasa, harakati ya kirangi imekuwa ni sehemu ya harakati ya kitabaka. Yaani po pote pale ambapo pana tatizo la ubaguzi wa rangi tatizo hilo huwa limeungana na harakati ya kitabaka.

Katika Afrika kama ilivyo mahali pengine matokeo ya kuongezeka viwanda yamekuwa ni kusaidia uzukaji wa mabwanyenye na wakati huo huo uzukaji wa wafanyakazi walioamka kisiasa. Upataji wa mali na nguvu za kisiasa kwa upande wa mabwanyenye na matakwa ya kiujamaa na ya kitaifa (katika Afrika) ya tabaka ya wafanyakazi yameongezeka. Vyote viwili vinashambulia muundo wa tabaka

kutokana na rangi ingawaje kila moja lina shabaha tofauti Mabwanyenye wanaunga mkono maendeleo ya kibepari lakini wafanyakazi, tabaka ya wanaodhulumiwa, wanafanya juhudi kufikia ujamaa.

Katika Afrika ya Kusini ambako msingi wa uhusiano wa kitaifa ni tabaka na rangi ya mtu, mabwanyenye ni kama sehemu moja ya tano ya watu wote. Waingereza na Makaburu, baada ya kujiunga pamoja kuhifadhi hali zao




wamezigawanya zile sehemu nne kwa tano zilizobakia kwa "Watu weusi", "Machotara" na "Wahindi." Machotara na Wahindi ni vikundi vidogo ambavyo huwa kama ngao ya Wazungu wachache ya kujikinga dhidi ya watu weusi wengi ambao ni wanamapinduzi na wenye ari ya kugombea haki zao. Katika sehemu nyingine za walowezi katika Afrika, iko vita kama hiyo ya kitabaka na ya ubaguzi wa rangi.

Jamii isiyo na ubaguzi wa rangi, inaweza kupatikana tu kwa mapinduzi ya kiujamaa ya umma. Haiwezi kuja

kama zawadi toka katika tabaka dogo la watawala. Kwani haiwezekani kutenganisha uhusiano wa ubaguzi wa rangi na uhusiano wa tabaka ya kibepari ulimootesha mizizi yake.

Afrika ya Kusini tena inatoa mfano halisi. Katika miaka ya mwanzo ya ulowezi wa Kikaburu, tofauti haikufanywa kati ya watu weusi na watu weupe bali kati ya Wakristo na Washenzi. Ilikuwa tu kutokana na kuingia kwa uchumi wa kibepari ndipo uhusiano wa kibwana na kitwana ulipozuka pamoja nao utaifa (kutokana na rangi) na sheria chafu za utawala zenye msingi wa ubaguzi wa rangi. Ubaguzi wa rangi ndilo jambo ovu na lisilovumilika kupita yote miongoni mwa siasa na "miundo" ya tabaka kutokana na rangi za watu, kama yalivyotokea kuzuka toka katika jamii ya watu Weupe ya kibepari na kibwanyenye. Asilimia themanini ya watu wa Afrika ya Kusini si weupe na hawana kura ama haki za kisiasa.

Hivyo basi, utumwa na uhusiano wa kibwana na kitwana vilikuwa chanzo cha ubaguzi wa rangi na wala si matokeo yake. Hali hii ilitengemaa na kuimarishwa baada ya kupatikana dhahabu na almasi katika Afrika ya Kusini na uajiri wa wafanyakazi wa Kiafrika kwa ijara ndogo katika migodi. Hatimaye na ilibidi kuhalalisha kunyonya na kuhusuru wafanyakazi Waafrika, hadithi kueleza uduni wa Waafrika kutokana na rangi yao, zilizushwa na kuenezwa.

Katika nyakati za ukoloni mamboleo, "kutokuendelea" hakushirikishwi na unyonyaji bali na hali duni za watu wanaohusika mintaarafu tofauti za rangi bado ingali imesukwa na harakati ya kitabaka.

Ni kwa ukomeshaji tu wa ubepari, ukoloni, ubeberu, na ukoloni mamboleo na kufikia ukomunisti wa kiulimwengu utakaoleta hulka ambazo kwanza tatizo la rangi litakomeshwa na kufutiliwa mbali.

# 5

# UTEULE

Uteule ni nadharia ya mabwanyenye. Ilizuka katika nusu ya pili ya karne ya kumi na tisa hasa kutokana na maandishi ya Waitalia wawili, Vilfredo Pareto (1848—1923) na Gaetano Mosca (1858—1941), ambao walikuwa wataalamu wa mambo ya jamii. Waliandika wakati tabaka ya kati, ilipopata tu nguvu za kisiasa toka kwa watu wa nasaba maarufu. Tabaka hii ya kati nayo ilikuwa ikitishwa toka chini na tabaka ya wafanyakazi ambayo ilikuwa imejazwa na nadharia ya Ki-Marxist. Pareto na Mosca walinuia kumpinga Marx na kuukana uwezekano wa mapinduzi ya kiujamaa yaliyokuwa na lengo la kuleta jamii isiyo na tabaka. Wakihitilafiana na Max, walishikilia kwamba ujuzi wa kisiasa ndio ulioamua nani atawale na kwamba jamii daima itatawaliwa na namna ya wateule ama mchanganyiko wa wateule.

Wateule hushikilia kwamba kwa kawaida aushi watu wachache ndio wenye nguvu za utawala na kwamba wachache hao hawawezi kuongozwa na walio wengi hata kama mashirika ya namna gani ya kidemokrasi yatatumiwa. Umoja wa wateule ndio unaowapa nguvu. Ukiwalinganisha na taifa zima wao ni wachache, lakini wana nguvu sana licha ya uchache huu.

Uteule ni nadharia ambayo imetengenezwa kiufundi kuufaa ubepari na ukandamizaji wa kibwanyenye uliopo, ingawaje si wa kisheria, katika jamii ya kibepari. Fauka ya hapo huzidisha utaifa kwa vile unaweza kutumiwa kukuza hadithi ya umaarufu ama upungufu wa watu kutokana na rangi zao.

Hivi karibuni kumefufuka hamu kubwa ya kutaka kuchunguza wateule na fikira nyingi juu ya uteule zimetolewa. Ni jambo muhimu kwamba maendeleo haya yameambatana

kihistoria na mzuko mkubwa kwa matendo ya kimapinduzi ya kiujamaa ulimwenguni. Wenye fikara za kibwanyenye wakitafuta hila za kueleza kwa nini ubepari uendelee, wamelazimika kurudia nadharia ya uteule. Hawawezi, kwa njia za kibinadamu kuhalahisha unyama wa ubepari. Kwa hiyo wanajaribu kuonyesha kwamba daima kutakuwepo wateule wanaotawala na kwamba serikali aushi imo mikononi mwa wale ambao wanastahili kutawala. Wanaposhikilia mawazo haya wanakwepa ukweli wa muundo wa kiuchumi na kitabaka na wa harakati ya kitabaka katika jamii ya kibepari.

Kati ya nguzo za msingi za uteule ni fikira kwamba nguvu za kisiasa huzaa nguvu nyingine za kisiasa na kwamba katika mambo ya kisiasa, umma huonyesha kutojali, kukubali na kupuuza. Demokrasi imeelezwa kuwa ni mashindano kati vikundi vidogo vidogo vyenye mamlaka ya kutawala. Umekuwa ni mtindo kuzungumzia watu wa juu wanaokata mashauri na kujadili ni kikundi au vikundi gani hasa vyenye madaraka katika nchi. Je, kuna mkusanyiko ama mgawanyiko wa nguvu za serikali? Je, maazimio ya kisiasa hutolewaje? Hutengenezwa na wateule wanaotawala? Je, umma unayo madaraka yo yote yasiyokuwa wazi ya utawala? Au maazimio hutolewa na vikundi mbali mbali vya wateule? Ni kweli kwamba "serikali hazitawali bali hukimiliki tu chombo cha utawala, huku wale waliokuwa katika serikali wakiongozwa na mkono usioonekana".

Wanaoamini kwamba serikali huwa ni ya vikundi vingi husisitiza kwamba nguvu za utawala si za mteule mmoja bali za wengi. Nguvu za serikali hufikiriwa kuwa jumuiko la mambo mengi yaani mali, hali katika jamii na nguvu za kisiasa kwa mchanganyiko. Pamoja na fikira hii ni wazo la "maafikiano ya wateule" yaani wateule maarufu tu ndio washughulike na kuunda siasa.

Lilikuwa moja ya madhumuni ya wateule wa mwanzo mwanzo kutilifu hadithi juu ya "demokrasi". Walifanya juhudi kuonyesha kwamba eti katika hizo demokrasi, umma kwa kweli hautawali bali serikali huendeshwa na wateule wachache. Waliendelea zaidi ya hapo na kusisitiza kwamba kushiriki katika serikali halikuwa jambo la lazima katika demokrasi na kwamba halikuwa jambo muhimu la kunuiwa.

Hakuwezi kuwa na tabaka katika tabaka, lakini kuna wateule katika tabaka. Wateule hutokana na maendeleo

na utengenezaji wa tabaka. Mfumo wa kitabaka Ulaya kwa ujumla ni kama ifuatavyo:

Koo teule za kijadi — msingi wake ni ardhi na vyeo.

Tabaka ya kati — msingi ni pesa na inagawanyika katika sehemu ya juu, ya kati na ya chini.

Tabaka ya Wafanyakazi — msingi ni ukulima na viwanda na inagawanyika katika sehemu ya juu na ya chini.

Miongoni mwa tabaka ya kati (koo teule mpya) wako watawala wenye mali, mameneja, wajuzi, mabwana serikali, wenye ujuzi wa ufundi na wengineo, kila kikundi kikiweza kusemekana kwamba ni cha wateule. Maendeleo ya haraka katika mambo ya ufundi na kuenea kwa kila mtu kujishughulisha na kazi ya namna moja, yamesababisha kikundi cha wenye ujuzi, wateule katika tabaka ya kati, wazidi kuwa na athari kubwa katika kuunda maazimio. Baadhi ya watu wanaoamini uteule, wanasisitiza serikali ya wanaostahili — yaani "serikali kati ya wataalamu kwamba" — sasa imedhihirika.

Wateule wa namna ya Kizungu wanaweza kuonekana kati ya mabwanyenye wa Kiafrika. Chini ya ukoloni, wateule wa Kiafrika walikuwa machifu katika mabunge ya kikoloni na katika kazi za serikali za kikoloni; mawakili na madaktari; majaji na mahakimu; watumishi wa juu wa serikali; maofisa wakuu wa jeshi na wa polisi. Baada ya uhuru wateule wa zamani walibaki walivyokuwa na wakapata nguvu kubwa zaidi. Hali ya wabunge, mawaziri, watumishi wa juu wa serikali, maofisa wa vyeo vya juu katika jeshi na polisi na kadhalika ikawa bora zaidi. Hawakuwa tena chini ya utawala wa kikoloni. Watu wenye ujuzi, kwa mfano walimu, mawakili na madaktari walinufaika na mipango ya serikali mpya huru ya kuwapa madaraka Waafrika.

Ilikuwa baada ya uhuru walipozuka hao ambao wanaweza kuitwa "mabepari wapya kutokana na chama cha siasa" — wateule waliozuka kutoka kati ya wakuu wa chama kilichopata uhuru kutoka serikali ya kikoloni. Baada ya uhuru, mgongano hutokea katika Chama kati ya wale wanaoafiki ubepari na wale wanaoafiki ujamaa. Wanaoafiki mawazo ya kibepari huwa mabepari chipukizi kutokana na Chama. Baada ya uhuru kupatikana na chama chao kinapokuwa ndicho kinachotawala, huendelea kujinyakulia mali. Hutumia madaraka na vyeo vyao vipya kibinafsi, kuleta undugu

katika kazi na hula rushwa. Hivyo wanakifanya Chama kidharauliwe na kwa hiyo wanasaidia kutayarisha sababu za mapinduzi ya kipinga—thaura.

Vile vile, baada ya uhuru, na katika utekelezaji wa mipango ya maendeleo ya kiuchumi, na wakati mwingine, katika kuwasaidia wananchi ili nao waanzishe biashara, mabepari machipukizi wa humo humo nchini kwa kiasi fulani walipata nafasi mpya za kuendeleza matakwa yao. Lakini kwa kawaida, mabepari wa Kiafrika bado ni washiriki wadogo wa ubeberu. Wanapata makombo ya faida kutokana na vitegauchumi, usimamizi wa biashara, ushuru na kuwa wakurugenzi wa mashirika ya kigeni ya biashara. Kwa njia hii na nyingine nyingi, wanavutwa na kuingizwa katika utando wa ukoloni mamboleo.

Kama matokeo ya ukoloni na ukoloni mamboleo, kwa kulinganisha, kumekuwa maendeleo machache ya wafanya biashara wateule wa Kiafrika. Zaidi ya hapo, kwa vile serikali huru nyingi mpya zinaelekea kufanya juhudi sana juu ya uchumi ulio chini ya umma kuliko wa kibinafsi, kumekuwako, kwa kulinganisha na sehemu nyingine, tabaka ndogo sana ya mabepari wa Kiafrika. Kwa kawaida mfanya biashara wa Kiafrika hajishughulishi sana na kukuza viwanda bali hutafuta kujitajirisha kwa kuhatirisha fedha minajiri kupata faida, magendo, kula rushwa, kupokea ushuru kutokana na mikataba na kwa njia nyingi za ujanja za kupata fedha kutokana na kupokea eti misaada. Hivyo bepari wa Kiafrika huwa mshiriki wa tabaka ya mabwanyenye katika ulimwengu wa kibepari. Yeye huwa kizingatio katika mifumo mikubwa sana ya utoaji wa kipekee wa rasilmali za fedha.

Kwa njia hii, mfanya biashara wa Kiafrika kwa mfano, hushikamana sana na mashirika makubwa ya ubepari yanayomiliki mali pekee. Imethibitishwa kwamba katika Marekani wanasiasa matajiri wanayo madaraka ya kuunda maazimio na kwamba wao ndio wanakata mashauri makubwa makubwa. Kwa mifano michache, jambo hili hufanywa kwa kutumia mashirika makubwa ya wanasiasa matajiri kama vile Ford Motor Company,[7] Du Pont[8] na General Motors.[10] Katika mwaka wa 1953, kulikuwa na zaidi ya wamilionea 27,000

7. Ford Motor Company — Kampuni kubwa ya kibepari
8. Du Pont — kama juu
10. General Motors — kama juu

katika Marekani na kumilikiwa kwa fedha mikononi mwa wachache kunazidi kuongezeka. Inakadiriwa kwamba asilimia 1.6 ya watu wa Marekani wanamiliki asilimia 32 ya mali zote nchini na karibu mali zote za vitegauchumi, huku asilimia 50 ya watu hawana cho chote. Haiwezekani kusema kwamba katika Marekani madaraka yamo mikononi mwa watu ambao ndio hasa wanastahili kuwa nayo, kwani karibu mali yote hiyo imerithiwa na kwa hiyo kuwa nayo hakumfanyi mtu astahili kuwa na madaraka.

Hata hivyo, imeshikiliwa na wanaoamini nadharia ya uteule kwamba maendeleo ya jamii yenye viwanda yanaweza kuonyeshwa kwamba ni hatua kutoka mpango wa kitabaka kuelekea mpango wa kiteule kutokana na kustahili na mafanikio. Fikira kama hizo hazina thamani kutokana na ushahidi dhahiri wa pambano la kitabaka linalozidi kuwa kali katika ulimwengu wa kibepari.

Miongoni mwa wanaoamini uteule fikira huhitilafiana juu ya jinsi gani watu bora wanaweza kusemekana kwamba wako pamoja, wanajielewa, na wanashirikiana. Ni dhahiri kwamba ni vigumu kupima hasa hasa nguvu na madaraka ya kukata mashauri ya kundi ama makundi yo yote yale ya wateule.

Miongoni mwa wateule kisiasa katika nchi zinazoendelea wamo viongozi wa kitaifa, mabwana serikali, na wamaizi. Baada ya uchaguzi wa mwaka wa 1954, asilimia 29 ya wabunge wa Ghana walikuwa walimu na 17 walikuwa wale wenye ujuzi. Baada ya uchaguzi wa mwaka wa 1957, asilimia 22 ya wabunge wa nchi nane zilizokuwa zikiitwa Afrika ya Magharibi ya Kifaransa, walikuwa waalimu, 27 watumishi wa serikali na 20 walikuwa wenye ujuzi.

Kwa ujumla, tabaka ya kati katika nchi zinazoendelea ilizuka hasa kutokana na mienendo ya elimu na utawala ulioletwa na ukoloni. Kuweko kwa wamaizi wengi katika tabaka ya kati hususa kulisababishwa na kusudi la serikali ya kikoloni kustawisha wamaizi walioafiki fikira za Kimagharibi. Hawa walitakiwa kwa manufaa ya utawala wa Kikoloni. Wakati huo huo, serikali ya kikoloni ilikomesha nafasi ambazo zingeanzisha tabaka ya wafanya biashara wazalia.

Vyama vya kiteule kama vile vya mawakili, vya kusaidiana, vyenye utaratibu wa siri, vyenye madhumuni ya michezo na mazungumzo, huzuka kutokana na kuenea kwa wateule.

Vyama hivi husaidia kuunda tabaka kwa kuzijengea kuta tofauti za kijumuia kulingana na vyama vya kiteule. Kuwepo kwa fikara za kitabaka huonekana kwa hamu ya kuingia vyama na vilabu vile ambavyo hufikiriwa kukuza heshima ya mtu katika jamii.

Uteule ni imani ya msingi kwa wale ambao hukubali kwamba jamii lazima iwe na tabaka. Ni sehemu dhahiri ya ubepari, na huchochewa zaidi na ubaguzi wa rangi ambao nao hutokana na kuenea kwa ubepari na ubeberu. Uteule wa asili wa watu katika tabaka la watawala huwafanya kuudharau umma. Uteule ni adui wa ujamaa na wa tabaka la wafanyakazi.

# 6

## WAMAIZI NA WANAMAARIFA

Chini ya ukoloni, wamaizi walioelimishwa katika mawazo ya Kimagharibi walizuka na kuunganisha serikali ya kikoloni na umma. Hawa walichukuliwa hususa kutoka koo za kichifu na za "kitajiri". Kuongezeka kwa wamaizi kulikadirishwa na kima cha chini kilichotakiwa kuendesha utawala wa kikoloni. Walitengemana kijamii na watu wao na wakawa ndumilakuwili.

Katika Afrika kama vile ilivyo Ulaya na mahali pengine, elimu kwa ujumla huainisha tabaka. Jinsi kisomo kinavyoongezeka, ndivyo utii kwa kabila na taifa unavyofifia na migawanyiko ya kitabaka kudhihirika. Kuna kile kinachoweza kuitwa kama "sisi kwa sisi" hasa miongoni mwa wale waliosoma ughaibuni. Wamejitenga na mizizi ya kikabila na ya vijiji na kwa ujumla, shabaha yao ni kuwa na nguvu ya kisiasa, kuonekana bora katika jamii na kuwa na hadhi katika kazi. Hata hivi leo, wakati nchi nyingi huru zimejenga shule na vyuo vikuu vizuri sana. Maelfu kwa maelfu ya Waafrika hupendelea kusoma ughaibu. Hivi sasa, wako wanafunzi wa Kiafrika kama 10,000 wanaosoma Ufaransa, 10,000 Uingereza na 2,000 Marekani[11].

Katika sehemu za Afrika zilizotawaliwa na Waingereza, shule za serikali[12] mithili ya zile za Waingereza zilianzishwa wakati wa ukoloni. Katika Ghana mifano halisi ni shule ya Adisadel, Mfantsipim na Achimota. Katika shule hizi, na nyingine kama hizo zilizojengwa katika makoloni yote ya Waingereza katika Afrika, masomo, mpango wa masomo, nidhamu na michezo ilifananishwa sana na ile ile iliyokuwa ikipatikana katika shule za Uingereza. Lengo lilikuwa

11. 1970
12. Kwa Kiingereza huitwa 'public schools'

kuelimisha wateule wa kisiasa waliomagharibishwa ili kuafik msimamo na mawazo ya kibepari na jamii ya kibwanyenye.

Huko Uingereza, asili ya muundo wao wa kitabaka ni elimu. Zile asilimia tatu za wahitimu katika shule za serikali wangali wakifikiriwa na wengi kuwa watawala - yaani wao ndio ambao hasa wanastahili kutawala kwa ajili ya nasaba na elimu. Kwani huko Uingereza muundo wa elimu hauwezi kutenganishwa na mifumo ya kisiasa na kijamii. Ingawaje ni asilimia sita tu za watu ndio wanaosoma katika shule za serikali na asilimia tano tu wanaokwenda vyuo vikuu, shule za serikali hutoa asilimia 60 za wakurugenzi wa makampuni nchini, asilimia 70 za wabunge wa Chama cha Conservative na asilimia 50 za wale wanaoteuliwa katika Tume za Kifalme na katika uchunguzi wa kiserikali. Yaani hawa wachache wanaotoka katika shule teuzi ndio wanaozijaza nafasi za juu katika maisha ya kisiasa na kiuchumi nchini. "Mtindo" huu usiokuwa na maana na ambao wakati wake umepita, bado unafuatwa ingawaje kuna majaribio ya kupanua na kuifanya elimu iwe kwa watu wengi zaidi. Pia haijapingwa kwa dhati na wajuzi na mafundi ambao umaarufu wao unazidi kuongezeka lakini wengi wao wakiwa wanatoka katika shule za aina ya *Grammar*.[13] Wala mtindo huu haujaonyesha kutetereka ijapokuwa kuna shikizo kubwa la kisiasa linalozidi kutoka chini. Hakika kama wangeweza kumudu, wengi wa wafanyakazi wangewapeleka watoto wao katika shule za serikali ambazo zingewapatia nafasi za pekee za kuingia katika sehemu ya juu katika jamii.

Waliohitimu katika shule za serikali katika Uingereza wanao wenzao kama wao katika nchi zilizotawaliwa na nchi hiyo. Hawa ni mabwanyenye ambao hujaribu kuwa Waingereza zaidi kuliko Waingereza wenyewe, na ambao huiga mavazi, tabia, na hata sauti za wateule waliopitia shule za serikali Oxford.[14] na Cambridge.[15]

Nia ya wakoloni katika kusaidia kukuza idadi ya wamaizi wa Kiafrika ni "kuunda makada nchini ambao watatutumikia kama wasaidizi wetu katika hali zote na kuhakikisha kwamba kutakuwa na kuenea kwa wateule ambao wamechaguliwa kwa uangalifu". Kwao hili ni jambo la lazima kisiasa na kiuchumi. Na hufanyaje? "Tunawachagua wanafunzi wetu

13. Grammar schools — shule teuzi za Kiingereza
14. Oxford — Chuo Kikuu cha Oxford, Uingereza
15. Cambridge — Chuo Kikuu cha Cambridge, Uingereza

hasa miongoni mwa watoto wa machifu na watu mashuhuri - Heshima inayotokana na nasaba ya mtu lazima isaidiwe na staha ambayo huletwa na kuwa na elimu."

Katika mwaka 1953, kabla ya uhuru wa Ghana, asilimia 12 ya koo za wanafunzi 208 waliokuwa katika Chuo kikuu, walikuwa na mapato yaliyozidi £600 kwa mwaka; asilimia 38 walikuwa na mapato kati ya £250 na £600; na asilimia 50 karibu £250. Umuhimu wa hesabu hizi unaonekana inapotambuliwa kwamba ilikuwa tu katika mwaka 1962, baada ya juhudi kubwa sana katika mambo ya uchumi, ndipo ilipowezekana kupata wastani wa mapato ya mwaka ya mtu kukaribia £ 94.

Wakihitilafiana na Waingereza na Wafaransa, Wabelgiji hawakuruhusu kuwepo kwa wamaizi. "Usipokuwa na wateule, utaepukana na matata," ndio ulikuwa kama msemo wao. Matokeo ya siasa hii yalionekana wazi katika nchi ya Kongo[16] kwa mfano, ambako katika mwaka 1960 ilikuwa shida kumpata mwananchi aliyekuwa na ujuzi wa kuiendesha nchi hiyo (ambayo ndio kwanza ilikuwa imejipatia uhuru), kuwa afisa katika jeshi na polisi au kuchukua nafasi nyingi katika utawala na ufundi, zilizoachwa na wakoloni walipoondoka.

Aghalabu wamaizi huongoza chama cha kupigania uhuru mwanzoni. Huwa na matumaini ya kuchukua nafasi ya serikali ya kikoloni, lakini sio kuleta mabadiliko ya kimsingi katika jamii. Madhumuni yao ni kushikilia tu bila ya kuubadilisha "mpango", kwani wamaizi kwa kawaida huelekea ubwanyenye na kupinga mabadiliko ya kimapinduzi na ya kiujamaa.

Umoja wa wamaizi kabla ya uhuru hutoweka mara tu uhuru upatikanapo. Kwa kukisia tu wamaizi hugawanyika katika vikundi vitatu. Kwanza wako wale wanaounga mkono tabaka mpya ya wazalia wenye nafuu, ambao ni mabwana serikali na mabwanyenye wa kisiasa na kibiashara. Hawa ni marafiki dhahiri wa ubeberu na ukoloni mamboleo. Miongoni mwa wamaizi hawa, huzuka watu wanaotoa fikira za kupinga ujamaa na ukomunisti na za kuthamini mawazo ya kiuchumi na kijamii ya kibepari.

Pili, wako wale ambao huwakilisha nadharia ya maendeleo ya kiuchumi "yasiyo ya kibepari," yaani "Uchumi mseto"

16. Ambayo sasa huitwa Zaire

kwa zile nchi ambazo hazijaendelea sana. Wao hushikilia kwamba nadharia hiyo ni hatua kuelekea ujamaa. Wazo hili, kama halikueleweka vizuri na likatekelezwa visivyo pengine laweza kuleta hatari zaidi katika hoja ya kuleta mapinduzi ya kiujamaa katika Afrika kuliko ule ubepari dhahiri kwa vile laweza kuonekana kwamba laendeleza ujamaa huku kwa kweli lauzuia. Historia imedhihirisha na bado inaendelea kufanya hivyo: siyo ya kwamba njia isiyo ya kibepari, kama haikuchukuliwa kuwa ni hatua ya muda tu kuelekea ujamaa, hakika huzuia kustawi kwa ujamaa. Kuruhusu ubepari na mashirika ya kibinafsi kuwemo katika nchi ambayo imechukua hatua za ujamaa ni kupanda mbegu zitakazowawezesha wapinga maendeleo kujinyakulia madaraka. Sehemu ya uchumi ambayo inamilikiwa kibinafsi, huendelea kujaribu kupanuka kupita kiwango kilichowekewa, na hufanya hila kuzuia na kuharibu siasa ya serikali inayoafiki ujamaa. Hatimaye mara nyingi sana iwapo kila kitu kimeshindwa wafanya biashara kibinafsi hufanikiwa wakisaidiwa na wakoloni mamboleo, kuleta mapinduzi ya kipinga maendeleo ili kuondoa serikali ya kiujamaa.

Sehemu ya tatu ya wamaizi inayozuka baada ya uhuru ni ya wamaizi wa kimapinduzi yaani wale wanaotia mkazo na uongozi wa vita vya wakulima na wafanyakazi vya kuleta ujamaa halisi. Wanamapinduzi halisi wa Kiafrika hupatikana katika sehemu hii ya wanamaarifa. Mara nyingi hawa huwa ni wachache miongoni mwa wale waliosoma katika shule za kikoloni ambao wamepinga vikali kulishwa kasumba ya ukoloni na ambao wamekuwa wajamaa halisi na wanamapinduzi wa Kiafrika wanaopenda nchi yao. Ni jukumu la sehemu hii ya wamaizi, kuanzisha na kueneza madhumuni ya mapinduzi ya kiujamaa ya Kiafrika, na kufichua na kupinga vikali sana mfululizo wa propaganda inayotolewa kwa kutumia njia za kueneza habari za mabepari, wakoloni mamboleo na wananchi wapinga maendeleo.

Katika hali za ubepari na ukoloni mamboleo wanafunzi wengi, walimu, walimu wa vyuo vikuu na wengine ambao kwa ujumla wamo katika kikundi cha "wamaizi" ni wateule miongoni mwa mabwanyenye na huweza kuwa wanamapinduzi au wapinga mapinduzi. Kabla ya uhuru wengi wao walikuwa viongozi wa mapinduzi ya kitaifa. Baada ya uhuru huelekea kugawanyika. Wale ambao walikuwemo

katika mapinduzi ya kitaifa, hushiriki serikalini na kuelekea kuwaafiki wale matajiri chipukizi waliotajirika kutokana na Chama kinachotawala ama wanamapinduzi wa kiujamaa. Wengine huingia siasa ya upinzani au hujitenga na siasa ama huwakilisha siasa za kindumilakuwili. Wengine huwa wamaizi wanafiki. Hawa huuona ubaya wa ubepari lakini hufaidi matunda na namna yake ya maisha; na kwa hiyo kwa ajili ya sababu zao wenyewe za kibinafsi wako tayari kujinadi kikahaba na kuwa vibaraka na wasaidizi wa ubaguzi na kupinga maendeleo.

Kwa ujumla wamaizi wenye asili ya tabaka ya wafanyakazi huelekea kutaka mabadiliko zaidi kuliko wale wanaotoka katika nasaba teule. Walakini, miongoni mwa wateule, wanamaarifa labda ni wa mwisho kuwa pamoja na kuwa wa namna moja. Wamaizi wengi katika Marekani, Uingereza na Ulaya ya Magharibi ni wenye maisha ya kibeberu. Vile vile matakwa ya wamaizi wengi wa Kiafrika ni yale ya watu wa tabaka ya kati. Wao hutafuta madaraka ya kiserikali, ufahari, utajiri na heshima katika jamii, kwa wao wenyewe na kwa familia zao. Wengi wa wale wanaotoka katika koo za wafanyakazi hunuia kuwa watu wa tabaka ya kati, wakikwepa kazi za mikono na wakiwa wamejitenga kabisa na tabaka yao na asili yao ya kijamii.

Mahali ambapo wamaizi wanamapinduzi wa kiujamaa wamekuwa ni sehemu halisi ya tawala zinazopenda maendeleo katika Afrika, kwa kawaida imekuwa kwa kushika mawazo ya ki-Marx kama ndiyo imani ya kisiasa na kwa kuunda vyama vya kikomunisti au mithili ya hivyo ambavyo huwakutanisha na wafanya kazi na wakulima.

Wanamaarifa na wamaizi, kama watashiriki katika Mapinduzi ya Kiafrika, lazima waelewe harakati ya kitabaka katika Afrika, na kujitambulisha na watu wanohusuriwa. Jambo hili ni kazi ngumu lakini inayowezekana, ya wao kujitenga na mwelekeo na fikira za kibwanyenye ambazo wamezipata kutokana na masomo na propaganda za kikoloni.

Nadharia ya Mapinduzi ya Kiafrika huunganisha harakati ya kitabaka ya wafanyakazi na wakulima wa Kiafrika na vyama vya kimapinduzi vya kiujamaa ulimwenguni na ujamaa wa dunia nzima. Nadharia hii ilizuka wakati wa vita vya ukombozi wa taifa, na inazidi kupevuka katika vita vya kumaliza ukombozi wa bara (la Afrika), kuleta umoja wa

kisiasa na mabadiliko ya kiujamaa ya jamii za Kiafrika. Ni nadharia ya kipekee. Imetokana na hulka dhahiri ya Kiafrika, ni zao la Mandhari ya Kiafrika na papo hapo msingi wake ni kanuni za ujamaa wa kisayansi.

# 7

# VIKUNDI VINAVYOPINGA MAENDELEO VILIVYOMO KATIKA JESHI NA POLISI

Majeshi mengi ya vita na ya polisi katika Afrika, yaliundwa kama sehemu ya chombo cha kuleta utawala wa mabavu wa kikoloni. Wachache wao walijiunga na vita vya kitaifa vya ukombozi. Mara nyingi wanajeshi na askari polisi walitumiwa kufanya kazi za kupinga vita hivyo. Wakati wa ukoloni maofisa wengi walikuwa Wazungu. Uhuru ulipopatikana na Waafrika walipokuwa wakipewa kazi za madaraka zilizokuwa zimeshikwa na wageni, wengi wao walipewa vyeo vya uofisa katika jeshi na polisi laukama kwa kweli hawakustahili. Jambo hili lilisababishwa na upungufu wa watu waliofaa. Wengi wao walikuwa watu walioshika vyeo vya ualimu katika jeshi na walichukuliwa miongoni mwa mabwanyenye wadogo waliosoma. Pamoja na maofisa wa muda mrefu ambao hivi sasa wamo katika majeshi ya Kiafrika, walifunzwa na wakoloni ama katika vyuo vya kijeshi vya nchi za Magharibi na kwa hiyo mawazo yao yanaelekea kwenye kanuni na vipeo vya nchi hizo. Kwa ajili ya vyeo vyao, wanaweza kusemekana kuwa ni sehemu ya ubwanyenye wa kibwana serikali, ambao wana fungu katika mienendo ya maendeleo ya kibepari.

Labda maofisa wengine vijana walipokuwa shuleni, walishiriki katika vita vya kuleta uhuru na kwa hiyo wanazo fikira za kimapinduzi na kiujamaa. Lakini ingawaje baadhi yao wanahimili Mapinduzi ya Kiafrika, maofisa wengi wa vyeo vya juu wamekubali kasumba ile ile ya ubwanyenye kama walivyoikubali maofisa wenzao waliokuwamo katika jeshi na polisi kwa muda mrefu. Wanao uhusiano mkubwa kijamii, kiasili na kimadhumuni na mabwanyenye mabwana serikali na maofisa wateule wanaopinga maendeleo katika nchi nyingine.

Mara nyingi watu wa tabaka ya maofisa na watumishi wa serikali, wamechangia maisha yanayofanana katika mashule na vyuo vya wateule humu Afrika na katika nchi za ng'ambo. Wamekuwa na hali na matakwa yanayofanana. Huelekea kutoamini mabadiliko na kuamini mashirika na miundo ya kijamii ya kibwanyenye na kikabaila. Hata maofisa vijana na mabwana serikali ambao, baada ya mapinduzi ya kijeshi katika nchi nyingi za Kiafrika hushiriki katika kuendesha serikali, wamezama katika fikira na mawazo yanayoonyesha hali ya kisiasa — kijamii ya nyakati za ukoloni.

Mapinduzi ya kikoloni mamboleo yanapotokea, askari wa kijeshi, polisi na mabwana serikali hushirikiana. Hii haimaanishi kwamba hukaa pamoja na kupanga mipango ya mapinduzi, ingawa mara nyingine imetokea. Lakini matakwa yao yanafanana na kila mmoja huhitaji msaada wa mwenzake. Mabwana serikali peke yao hawawezi kupindua serikali; na jeshi na polisi hawana ujuzi wa kutawala nchi. Kwa hiyo hushirikiana, na kuleta hali inayofanana sana na ile iliyokuwepo wakati wa ukoloni ambapo serikali ilitegemea watumishi wake, jeshi na polisi, na usaidizi wa watawala wa kijadi.

Karibu katika kila mapinduzi yaliyotokea, hapakuwa ushiriki wa umma. Wafanyakazi na wakulima hudanganywa na kushurutishwa na hali hurudishwa nyuma kama ile ya wakati wa ukoloni. Madaraka ya watawala wa kijadi wanaopinga maendeleo, hurejeshwa. Kitu kingine kinachokumbusha nyakati za ukoloni ni kutegemea sana polisi katika makoloni mambo leo. Wakuu wa polisi, wakitofautiana na wa jeshi, wako karibu sana na umma kwa ajili ya hali ya kazi yao. Wakati wa mapinduzi huwa katika hali ya kuelewa nani hasa atiwe mbaroni na wapi awekwe kizuizini. Wanajua namna ya kutayarisha na kuzuia ghasia na maandamano. Mara nyingi, maofisa wa polisi wao wenyewe wameshiriki katika rushwa. Wanaelewa mambo yote yanayohusu uhalifu na hawasiti kutumia njia yo yote ile ili kupata wakitakacho. Kama wenzao katika jeshi, wanao uhusiano mkubwa sana na mabwanyenye wa kibwana-serikali ambao hushirikiana nao katika matakwa yao.

Askari wa kawaida wa jeshi na wa polisi hutoka miongoni mwa wakulima. Wengi wao hawajui kusoma. Wamefundishwa kutii amri bila kuuliza maswali na wamekuwa ni vyombo vya matakwa ya kibepari na kibwanyenye. Kwa

hiyo, wametengwa na vita ya wakulima na wafanyakazi ingawaje kwa ajili ya asili yao ya kitabaka, ni vyao. Ijapokuwa kutii amri bila ya kuuliza maswali ni jambo la msingi linalotakiwa kwa kila askari katika majeshi yote ya mshahara, jambo hili huwa ni la hatari sana ikiwa wale wenye uwezo wa kutoa amri wanatumikia matakwa ya kikundi chenye nafuu katika jamii. Ina maana kwamba askari wa jeshi la vita ama la usalama wanaweza kutumiwa kuleta na kuhifadhi serikali ambazo zinapinga maendeleo. Katika jambo hili, askari wa kawaida ambaye kwa kweli ni mfanyakazi ama mkulima aliyevaa mavazi ya kijeshi, anafanya kinyume cha matakwa ya tabaka yake mwenyewe.

Jawabu la tatizo hili ni kulipa jeshi la vita na la usalama mafunzo ya kisiasa. Majeshi yote mawili lazima yawe chini ya uongozi timamu wa chama cha kiujamaa na kipinduzi, na vyeo vya juu wapewe tu wale ambao wamekubali kabisa kanuni za kiujamaa na za kimapinduzi. Wakati huo huo, utii wa askari wa kawaida wa jeshi na wa polisi uwe unatokana na kuelewa na sio kukubali tu yaani utii wa kijinga. Kazi za kiharamia za kijeshi ama za kipolisi zikomeshwe, na jeshi la wananchi na la mgambo viundwe. Wafanyakazi wakulima, askari wa jeshi na wa polisi lazima wafanye kazi pamoja. Wao ni watu wa tabaka moja na wanayo nia ya pamoja ya kupata mapinduzi ya kiujamaa.

Ukilinganisha na miundo ya tabaka zingine, wanajeshi na askari polisi wana nidhamu kubwa sana, wanao uwezo wa kusafiri hapa na pale na wanavyo vyombo vya kiufundi. Jambo la maana zaidi ya yote, wana silaha na kwa hiyo wao ni kikosi kilicho tayari kwa mashambulio. Kutumiwa kwao hutegemea kukua kwa moja ya mikondo ya kisiasa, katika jamii na mashawishi, nchini ama kutoka nje, juu ya wale wenye vyeo vya kutoa amri.

Jeshi linapoingilia mambo ya kisiasa linafanya hivyo kama sehemu ya vikundi vya kitabaka katika jamii. Mapinduzi hutokana na harakati ya kitabaka na mgongano kati ya ubeberu na mapinduzi ya kiujamaa. Baada ya kunyakua madaraka, jeshi huelemea upande mmoja au mwingine. Katika hali hii, jeshi sio tu chombo katika mgongano, lakini lenyewe huwa ni sehemu ya harakati ya kitabaka, na hivyo huvunjilia mbali ukuta usiokuwa wa asili ambao hulitenganisha na mabadiliko ya kijamii - kiuchumi na ya kisiasa katika jamii. Wazo la kwamba jeshi la vita "lisijiingize"

upande wo wote, jambo ambalo mara kwa mara hutangazwa na tabaka za kinyonyaji, hapo huonyeshwa kuwa ni la uongo.

Jeshi la vita linapojiingiza katika maisha ya kisiasa katika nchi husimamia upande wa matakwa ya kitabaka yenye nguvu kuliko yote ya watu wachache kati ya wale wanaopanga na kutekeleza uingiliaji huo. Wakiwa wameletewa kitu kilichokwisha fanywa, maofisa wengi na askari wa kawaida huwa hawana budi kukubali. Katika Afrika, ingawaje kumekuwa na mapinduzi machache ya kijeshi ambayo yanaweza kusemekana kwamba yanatayarisha njia ya kuwepo serikali zisizopinga sana maendeleo, mengi sana yameletwa na maofisa wenye mawazo ya kibwanyenye ambao hushirikiana karibu sana na mabwanyenye mabwana serikali na wakoloni mamboleo. Madhumuni yao ya pamoja ni kuhifadhi ubepari na kupinga madhumuni ya Mapinduzi ya kiujamaa ya Kiafrika.

Katika sehemu zingine za Afrika ambako kuingilia kwa kijeshi katika siasa kumetangazwa kwamba ni mapinduzi ya kiujamaa kwa kweli mapinduzi hayo yamekuwa hasa ni ya kitaifa tu. Madhumuni yanayotangazwa ni kumaliza unyonyaji wa kigeni na kukuza hali ya watu. Mashirika ya kigeni wakati mwingine 'hutaifishwa' na vituo vya vita vya kigeni hufungwa. Lakini hali ya mtu wa kawaida hubakia kama ilivyokuwa kabla ya mapinduzi. Badala ya unyonyaji wa kigeni, kunakuwa unyonyaji wa mabwanyenye wazalia. Bila kukawia serikali za vibaraka huwekwa. Nchi hushikwa na ukoloni mamboleo na ubwanyenye ukisimamiwa na wanasiasa ama vibaraka, maofisa wa kijeshi na wa usalama wenye mawazo ya kibwanyenye huzidi kujidahili. Mapinduzi halisi ya kiujamaa hupatikana tu hapo madaraka ya utawala yanaponyakuliwa na wafanya kazi na wakulima.

Pesa nyingi sana zimetumiwa kugharamia majeshi ya kivita katika Afrika. Jeshi la vita la Zaire kwa mfano, lilipata sehemu moja ya sita ya mapato yote ya nchi hiyo katika miaka minne na nusu ya kwanza baada ya uhuru; yaani lilipokea *franc* bilioni 25 kati ya *franc* bilioni 150. Katika matayarisho ya mapato kwa miaka 1967-68 katika nchi za Kiafrika zinazotumia lugha ya Kifaransa nchi nane kati ya kumi na tano ziliweka pesa kwa matumizi ya majeshi ya vita ambayo ni kati ya asilimia 15 na 25 za mapato yao. Mali, Guinea, Chad na Cameroun zilikuwa tayari kutumia hadi robo moja ya makadirio yao ya fedha kwa ajili ya mambo ya kijeshi.

Kwa kawaida mishahara ya maofisa inakaribia ile ya wale walioajiriwa kutoka nchi za kigeni, na kwa hiyo tofauti kubwa sana huwepo kati ya hali ya kibinafsi na ya madaraka baina ya maofisa na askari wa kawaida. Tofauti hii ni kubwa zaidi kuliko ile kati ya maofisa na askari wa kawaida wa Ulaya, Marekani na mahali pengine. Katika Afrika tofauti ya mshahara wa luteni koneli na askari mpya ni mara kumi ama kumi na tano zaidi ilivyo Ulaya ama Marekani. Hali ya kijamii isiyokuwa ya kawaida ya ofisa wa Kiafrika, huleta kuongezeka kwa kiburi kinachochukiza ambacho wengi wao wanacho. Upande mwingine, hata askari wa kawaida wa jeshi na wa polisi hujifanya kwamba wao wenyewe pia ni wateule wa namna fulani. Kwa kawaida wanapokea mishahara mikubwa kuliko makarani wenye kazi kama hizo. Mazoea yaendeleayo ya kuwapeleka maofisa wa kijeshi katika kazi za juu za ubalozi wanapokuwa hawahitajiki tena katika jeshi, pia huonyesha ukubwa wa nafasi wanazoshikilia katika jamii ya Kiafrika.

Ni vigumu kueleza kwa nini pesa nyingi sana zitumiwe kwa ajili ya majeshi ya vita katika Afrika. Ardhi ya Afrika haitishwi na nchi yo yote kubwa kutoka nje. Migogoro ya mipaka ambayo ipo kati ya nchi fulani za Kiafrika, ikiwa ni urithi wa nyakati za kikoloni, inaweza kusuluhishwa kwa njia ya amani. Vita vya kumaliza mabaki ya ukoloni na kunyanyaswa na walowezi haviendeshwi na majeshi ya kivita ya mishahara bali na vikundi vya zuwarde. Kama sehemu ndogo tu ya pesa zinazotumiwa na nchi nyingi juu ya majeshi ya vita ya mishahara zingepelekwa kuwaunga mkono na kuwanunulia zana za vita wapigania uhuru wa Kiafrika, matokeo yake yangekuwa kuharakishwa kwa mwendo wa mapinduzi ya Kiafrika. Sababu moja tu ambayo ingeweza kueleweka kwa kuundwa kwa majeshi makubwa ya kivita ni umuhimu wa kufikia lengo la Mapinduzi ya Kiafrika, yaani muungano wa kisiasa wa Afrika ambao kwa ajili yake, Jeshi la Afrika nzima ni jambo la lazima.

Linapokabiliwa na matatizo ya kisiasa, jeshi huelekea kugawanyika katika sehemu sawa na zile za jumuia ya kisiasa. Yaani huelekea kugawanyika kitabaka na wakati mwingine kikabila. Tabaka za maofisa huelekea kuwa zinazotaka mambo yawe kama yalivyo ikiwa sio kupinga kabisa maendeleo. Kwa kawaida huunga mkono hali ya kale iliyotengemaa. Kihistoria, majeshi ya mishahara katika

ulimwengu wa kibepari huwa yana desturi ya kuzuia vyama vya kiujamaa na kimapinduzi. Ni vyombo vya tabaka itawalayo ama zinazotawala kwa kuhifadhi nguvu za ubwanyenye.

Kwa kulinganisha na majeshi ya Ulaya, Asia na Amerika ya Kusini na ya Kaskazini, majeshi ya Afrika ni madogo. Nchi tatu tu kusini ya Sahara yaani Sudan, Ethiopia na Zaire, zina majeshi yenye watu zaidi ya 10,000. Nchi kumi na nne za Kiafrika zina majeshi yenye watu chini ya 2,000. Lakini kwa ajili ya uchache wa watu katika nchi nyingi zilizo huru, na ughafi wa uchumi wao, kuweko kwa majeshi haya huleta dhiki kubwa sana nchini. Zaidi ya hapo kwa vile majeshi ya Afrika mara nyingi huwa chini ya maofisa ambao matakwa yao ni sawa na ya ubwanyenye wa kibwana serikali na ukoloni mamboleo, yameweza kutoa vishawishi juu ya maisha ya kisiasa katika Afrika ambavyo kabisa havilingani na wingi wao.

Kwa kiasi kikubwa, majeshi ya Kiafrika hutegemea msaada wa kigeni (mkubwa ukitoka ulimwengu wa kibepari) kwa zana, vyombo na mafunzo. Katika mwaka 1964, kulikuwa na wataalam wa kivita wa Kifaransa 3,000 na wa Kiingereza 600 katika Afrika; Waafrika 1,500 walipelekwa Ufaransa na 700 Uingereza kwa mafunzo ya kivita. Nchi kama kumi na nne za Kiafrika zina mikataba na nchi ya Uyahudi kuhusu mafunzo ya majeshi yao na kwa kuwapatia zana za vita. Hivi majuzi, Ujerumani ya Magharibi imeafikiana na nchi saba za Kiafrika kuwapa wataalam na namna nyingine za 'msaada' wa kivita katika sehemu kubwa za maana sana kwa mipango ya kivita katika Afrika. Wakati huo huo Marekani, matakwa yake ya kibiashara yakiwa yanaongezeka katika Afrika, inapanua utando wake wa kivita na wa ujasusi, na hivyo ikileta athari kubwa sana katika mambo ya siasa.

Iwapo nchi za Kiafrika zitazidi kutegemea nchi za kibepari kwa namna yo yote ya mafunzo ya kivita na kwa silaha, mapinduzi ya Kiafrika yamo hatarini. Si jambo ambalo laweza kupuuzwa kwamba hakujatokea mapinduzi ya kijeshi katika nchi ambazo maofisa wa kigeni bado wamo katika majeshi ya kivita. Licha ya uchache wao, wanao uwezo wa kuzuia mabadiliko kwa vile wao wanasimamia nguvu za kivita za nchi ya nje ambayo serikali ya wazalia huitegemea kwa usalama wake.

8

# MAPINDUZI YA KIJESHI

Mapinduzi ya kijeshi ni namna ya mapambano ambayo madhumuni yake ni kunyakua mamlaka ya utawala. Ingawaje hufanywa na kikundi fulani cha vyombo vya serikali ambacho kinaonekana kana kwamba kimetengwa na jamii, yanaonyesha mashawishi ya kitabaka na ni sehemu ya harakati ya kitabaka na pambano kati ya ubepari na mapinduzi ya kiujamaa. Hayabadili asili au maana ya pambano; yanabadili tu umbile lake. Hali ya kisiasa-kiuchumi na ya kijamii kwa kweli haibadiliki kwa vile matakwa ya kimapinduzi huwa bado hayajatimizwa. Mapinduzi yanayopinga maendeleo kwa kweli huharakisha hatua kuelekea mapinduzi ya kiujamaa kwa sababu hali zinazoleta mapinduzi huendelea na huongeza kasi.

Mapinduzi ya kipinga maendeleo na yanayopenda ubeberu, yanaonyesha kwamba ubeberu na marafiki zake nchini wakiwa wameshindwa kusimamisha maendeleo ya wananchi na kuzuia mapinduzi ya kiujamaa kwa njia za kawaida, wamekimbilia silaha. Yanafichua kufa moyo na unyonge wa vikundi vinavyopinga maendeleo na wala si nguvu zao. Nayo huwa ndilo handaki la mwisho la tabaka za wanyonyaji wazalia na wakoloni mamboleo katika kuhifadhi hali iliyopo ya ubwanyenye iliyo kinyume cha maendeleo.

Kila namna ya maelezo yametolewa na wachunguzi wa kibwanyenye kueleza sababu za mfululizo wa mapinduzi ya kijeshi yaliyotokea katika bara la Afrika miaka ya hivi karibuni. Kufuatana na mapinduzi mengine ya kijeshi sababu zilizotolewa ni ukabila na majimbo. Mapinduzi mengine yanasemekana kwamba ni kwa sababu wanajeshi na askari wa Polisi huchukizwa na wanasiasa kwa ajili ya kushindwa kufanya kazi, kula rushwa na "uharibufu wa uchumi". Hakuna moja ya maelezo haya ambayo yana-

kubaliana na ukweli ulivyo. Hao wanatoa maelezo hayo na yale yanayofanana nayo, wamefanya uchunguzi wa juu juu tu kuhusu hali ilivyo. Wanaonekana kuwa hawaoni harakati ya kitabaka na sehemu ifanywayo na mashawishi ya kitabaka ya kibwanyenye na ukakamizaji wa kikoloni mamboleo. Na jambo la maana kuliko yote kwa kweli hupuuza ukatili unaoletwa na mapinduzi ya kijeshi na kutokushiriki kabisa kwa wananchi wengi. Ingawaje hivyo, mara tu mapinduzi ya kijeshi yanapotokea, wananchi husemekana kila mara kwamba wanayapokea kwa "shangwe kubwa." "Maandamano" yaliyotayarishwa kwa uangalifu hufanywa na husemekana kwamba yanadhihirisha kuwa walio-fanya mipango ya mapinduzi wanasimamia kwa ujumla nia ya watu wote. Wakati huo huo, vile vikundi vinavyopinga maendeleo ambayo vimechukua madaraka ya serikali, na ambavyo husimamia sehemu ndogo tu ya matakwa ya kitabaka ya kibwanyenye, huendelea kuunda ati mabaraza ya 'kimapinduzi' ama ya 'ukombozi'. Kwa kutumia maneno kama hayo watu wanategemewa kuamini kwamba serikali mpya inawakomboa na inatekeleza nia zao za kimapinduzi.

Kuhusu mapinduzi ya kitaifa, wale ambao wamechukua serikali husisitiza kwamba wanafanya hivyo ili kuondoa kukandamizwa wananchi kisiasa-kiuchumi. Hivyo wanaweza kusemekana kwamba wanafanya mambo kwa manufaa ya watu wote. Lakini mapinduzi sio ya kiujamaa. Yanatokana na yanasimamia kitendo cha mabwanyenye wazalia. Hali ya wafanyakazi na wakulima baada ya mapinduzi ya kitaifa huwa haibadiliki. Wanaendelea kunyonywa na kukandamizwa, safari hii na mabwanyenye wazalia ambao wana matakwa ya kibiashara ya kigeni ambayo yamefichika kabisa na udanganyifu wa sheria za utaifishaji.

Kwa hivi sasa, vita na mgongano katika Afrika kati ya ubeberu na manafiki wake wa kitabaka upande mmoja, na umma mkubwa wa Kiafrika upande mwingine, vinazidi kuwa vikali. Shambulio la kibeberu limejionyesha lenyewe si kwa njia ya mapinduzi ya kijeshi tu bali pia kwa mauaji ya viongozi wa kimapinduzi na kwa kuunda mashirika mapya ya ujasusi. Zaidi ya hapo, kumekuwa na kutiwa nguvu zaidi kwa vikundi vya ujasusi vya ubeberu wa Kimagharibi vilivyopo na ambavyo hufanya kazi bega kwa bega na serikali za kikoloni mamboleo ya kiujamaa. Vikundi vilivyo mashuhuri kuliko vyote katika Afrika ni vya Marekani, Uingereza, Ujerumani

ya Magharibi, Ufaransa, Uyahudi, Ureno, Rhodesia na Afrika ya Kusini.

Mengi ya mashirika haya hushirikiana sana katika ufanyaji kazi katika mahali ambapo matakwa yao ya lazima yanahusika. Na mara nyingi husaidia mapinduzi ya kijeshi. Jambo hili linaweza kuthibitishwa na ukweli kwamba mapinduzi hayatokei katika nchi ambako jeshi, polisi na mambo ya upelelezi yako chini ya maofisa wa Kizungu wa serikali ya kale ya kikoloni. Mabwana serikali wa serikali ya kale ya ukoloni, wanafanya chini juu kuona kwamba mapinduzi ya kijeshi hayatokei kwa vile wanatambua kwamba serikali kibaraka ya ukoloni mamboleo kwa kweli ni chombo cha nchi ya ukoloni mamboleo ambayo maslahi yake wako pale kuyafanyia kazi na kuyahifadhi.

Zaidi ya hayo kushirikiana katika mambo ya kisiasa-uchumi kati ya mataifa meupe ambayo yanaeneza ukoloni katika Afrika yaani Ureno, Rhodesia na Afrika ya Kusini, kumeongezeka. Lakini kwa upande mwingine miaka ya hivi juzi imeonyesha muumuko mkubwa sana wa vitendo vya kimapinduzi ya kiujamaa katika Afrika. Jambo hili linaonekana kutokana na kupigwa kwa serikali zisizopenda maendeleo na wafanya kazi na wakulima na kwa kuongezeka kwa vyama vya wapigania uhuru watumiao silaha katika bara zima la Afrika.

Katika miaka sita, kati ya Januari 1963 na Desemba 1969, kumetokea mapinduzi ya kijeshi ishirini na tano katika Afrika:

| *Tarehe* | *Mahali* |
|---|---|
| Januari 13, 1963 | Togo |
| Agosti 12—15, 1963 | Congo, Brazzaville |
| Oktoba 19—28, 1963 | Dahomey |
| Februari 18, 1964 | Gabon |
| Januari 1, 1965 | Jamhuri ya Afrika ya Kati |
| Januari 4, 1965 | Upper Volta |
| Juni 18, 1965 | Algeria |
| Novemba 25, 1965 | Zaire (Congo Kinshasa) |
| Desemba 22, 1965 | Dahomey |
| Januari 15, 1966 | Nigeria |
| February 24, 1966 | Ghana |
| Julai 29, 1966 | Nigeria |
| Novemba 29, 1966 | Burundi |
| Januari 13, 1967 | Togo |

| | |
|---|---|
| Machi 24, 1967 | Sierra Leone |
| Desemba 17, 1967 | Dahomey |
| Aprili 18, 1968 | Sierra Leone |
| Agosti 3, 1968 | Congo (Brazaville) |
| Septemba 4, 1968 | Congo (Brazaville) |
| Novemba 19, 1968 | Mali |
| Mei 25, 1969 | Sudan |
| Septemba 1, 1969 | Libya |
| Oktoba 15—19, 1969 | Somalia |
| Desemba 10, 1969 | Dahomey |
| Januari 30, 1970 | Lesotho |

Licha ya haya, kumekuwa majaribio mengi ya mapinduzi ya kijeshi na mauaji ya wanasiasa. Katika mwezi Januari 1964 maasi ya kijeshi yalitokea katika Tanzania, Uganda na Kenya. Haya yalikomeshwa kwa msaada wa majeshi ya Kiingereza. Katika nchi huru nyingine mipango na majaribio ya mapinduzi ya kijeshi yamegunduliwa na kuharibiwa.

Hali yenyewe tu ya uhusiano wa kisiasa-uchumi kati ya ukoloni mamboleo na serikali za vibaraka katika Afrika iliyogawanyika katika sehemu ndogo ndogo, inamaananisha kwamba mapinduzi ya kijeshi yatazidi kutokea katika Afrika mpaka umoja wa kisiasa wa Afrika umetimizwa.

Nyuma ya kila mapinduzi ama majaribio ya mapinduzi ya kijeshi kuna msingi unaofanana. Upande mmoja kuna nchi kubwa za ukoloni mamboleo ambazo huiongoza na kuisaidia nchi iliyo chini ya ukoloni mamboleo na ugomvi wa vyeo kati ya kikundi cha wateule wenye madaraka wanaopinga maendeleo; na upande mwingine, umma wa Afrika ambao unaamka na kudhihirisha nguvu zinazoongezeka za mapinduzi ya Kiafrika. Uhuru ulipopatikana umma wa Kiafrika haukutambua ukoloni mamboleo uliojificha kijanja sana nyuma ya serikali mpya huru. Lakini uelewaji wao unaongezeka na unaonekana kama ni tisho kwa hali zilizodahili za mabwanyenye wazalia na mabwana zao wa kikoloni mamboleo. Wao wamekuwa wanazidi kuingiwa na hofu kutokana na kuongezeka kwa matendo ya wapigania uhuru wenye silaha. Vituo vya wapigania uhuru walio na silaha viko katika Afrika nzima.

Hakuna hata nchi moja hivi leo ambako uelewaji wa kisiasa wa tabaka ya wafanya kazi na wakulima umeleta kuundwa kwa serikali ya kiujamaa. Katika kila nchi huru kutaonekana

serikali na chama chake kinachotawala, tabaka ya mabwanyenye wa kitaifa, na tabaka ya wafanyakazi na wakulima. Mara nyingi, tabaka ya mabwanyenye wa kitaifa inaambatana na chama kinachotawala na kwa hiyo na serikali kiwazi ama kwa siri. Mahali ambapo chama cha mabwanyenye wazalia si sehemu ya serikali ama chama cha kisiasa hufanya mipango ya maangamizi na mipango ya mapinduzi ya kijeshi.

Ingawaje tabaka ya wafanyakazi imesaidia kupata uhuru, haijachukua uongozi katika Afrika kama tabaka inayojielewa. Karibu katika kila nchi ya Kiafrika iliyo huru ama ambayo haijitawali kunatayarishwa ama kunaundwa mapambano ya wapigania uhuru wenye risasi kama ndio njia moja tu ya kupindua serikali za kikoloni, kikoloni mamboleo na za kilowezi. Mapambano hayo ya kupigania uhuru kwa risasi mengine yanaongozwa na wanamapinduzi wa kijamaa halisi. Mengi yanaongozwa na mabwanyenye wa kitaifa ambao shabaha yao ni kuikomboa nchi kutoka mikono ya wageni lakini hawana haja ya kuunda nchi ya kiujamaa. Hawa mabwanyenye baadaye ni tisho kwa mapinduzi ya Kiafrika,




*"....Wasipoacha kuzungumzia ujamaa kwa mdomo tu.... watakuwa wanachelewesha shambulio la kizuwarde"*

kwa vile kuokolewa kabisa na kuunganishwa kwa Afrika kutatokana na njia ya ujamaa wa kisayansi tu.

Vifuatavyo ndivyo vyama vya ukombozi vilivyo mashuhuri kuliko vyote ambavyo hivi sasa vimo katika shughuli za kizuwardei:

**AFRIKA YA KUSINI**

PAC: Pan Africanist Congress
ANC: African National Congress
APDUSA: African People's Democratic Union of Southern Africa

**ZIMBABWE**

ZANU: Zimbabwe African National Union
ZAPU: Zimbabwe African People's Union

**AFRIKA YA KUSINI MAGHARIBI**

SWAPO: South West African People's Organisation
SWANU: South West African National Union

**ANGOLA**

MPLA: Popular Movement for the Liberation of Angola
GRAE: Revolutionary Government of Angola in Exile
UNITA: National Union for the Total Independence of Angola

**MSUMBIJI**

FRELIMO: Front for the Liberation of Mozambique
COREMO: Revolutionary Committee of Mozambique

**GUINEA BISSAU**

PAIGC: African Party for the Independence of Guinea and Cape Verde Islands

**CHAD**

FROLINA: Front for National Liberation

**CONGO KINSHASA**

CNL: Congolese National Liberation Movement

**ERITREA**

ELF: Eritrean Liberation Front

Vitendo vya kizuwarde vitazidi kuendelea katika nchi huru nyingi za Kiafrika ikiwa majaribio hayafanywi kuona kuwa njia kuu za kutolea mazao zinamilikiwa na umma wa Kiafrika. Viongozi wa Kiafrika wasipoacha kuzungumzia ujamaa kwa mdomo tu na kujitolea kabisa kuunda ujamaa wa kisayansi,

watakuwa wanachelewesha tu shambulio la kizuwarde. Hivi sasa vitendo vya kizuwarde vyaendelea katika Gabon, Ethiopia, Malawi, Sudan, Eritrea, Kenya, Cameroun, Niger, Ivory Coast n.k. Kimbunga cha vita vya kizuwarde kinavuma katika Afrika yote na hakitaacha mpaka hapo Afrika itakapokuwa imeungana chini ya ujamaa.

Serikali zinazopinga maendeleo, zikiwa zimekabiliwa na mwamko wa kisiasa wa umma, hujaribu kuuzuia kwa kuleta mipango ya kiujamaa isiyo na maana, kwa kuuzuia kutumia mabavu, ama kwa kuleta mapinduzi ya kijeshi. Wakitumia njia yo yote ile hutangaza kwamba wanautumikia umma kwa kuwaondoa wanasiasa kwani ni wala rushwa na hawaimudu kazi na kwa hiyo wanautengeneza uchumi vizuri. Lakini kwa kweli huwa wanauhifadhi ubepari na kulinda matakwa yao wenyewe ya kibwanyenye na yale ya wageni wanaomiliki pekee mambo ya fedha.

Utokeaji upesi upesi wa mapinduzi ya kijeshi katika Afrika unaonyesha kutokuwepo kwa mipango ya kimapinduzi ya kiujamaa; kutakiwa kwa kuanzishwa kwa chama cha utangulizi cha Afrika nzima cha tabaka ya wafanya kazi na kwa kuundwa kwa jeshi la kawaida na la mgambo. Vita vya kiujamaa vya mapinduzi vikiwa vya kisiasa, kiuchumi au vya kijeshi vitafanikiwa tu ikiwa vitasimamiwa na kama vitakuwa vimeota mizizi katika harakati ya kitabaka ya wafanya kazi na wakulima.

# 9

# MABWANYENYE

Ukoloni, ubeberu na ukoloni mamboleo ni onyesho la ubepari na la matakwa ya kibwanyenye ya uchumi na kisiasa. Chini ya ukoloni, maendeleo ya kibepari katika Afrika yalileta kupunguka kwa umwinyi na kuzuka kwa miundo mipya ya kitabaka.

Kabla ya nyakati za kikoloni, madaraka ya machifu — ambayo kwa kawaida hayakuwa na msingi wa umilikaji wa ardhi — yalisimamiwa na yalikuwa yenye kikomo. Kilichokuwa kitakatifu ni "kiti cha enzi" sio uchifu. Usimamizi ulitekelezwa na halmashauri ya wazee. Ukoloni uliongeza nguvu ya machifu kwa njia ya "utawala wa kuwatumia viongozi wa jadi." Machifu walipewa madaraka mapya, wakati mwingine walilipwa, na karibu muda wote, wakawa vibaraka wa ukoloni mahali walipo. Katika sehemu zingine chini ya ukoloni, machifu wapya waliteuliwa na serikali ya kikoloni. Hawa wakajulikana kama machifu 'wa haki'.

Mabeberu waliutumia ubora wa kimwinyi na kikabila kusaidia unyonyaji wao. Tokeo lake likawa hitilafu za kijamaa zisiwe kali kwa vile tabaka za kibwanyenye na nusu ubwanyenye ziliwakandamiza sana wakulima na zikazuia kuongezeka kwa vyama vya kimapinduzi.

Mabaki ya ubwanyenye bado yako katika sehemu nyingi za Afrika. Kwa mfano katika Nigeria ya Kaskazini na Cameroun ya Kaskazini na Magharibi, machifu wa kikabila wanaishi kwa kuwanyonya wakulima ambao hawawatozi ushuru na kodi tu, bali pia huwalazimisha kuwafanyia kazi.

Lakini ingawaje mabaki ya umwinyi bado yamesalia, kipindi cha ukoloni kilileta miundo ya kijamii ya kibepari. Kipindi hiki kilifafanuliwa kwa kuzuka kwa mabwanyenye wadogo na mabwanyenye wa kitaifa waliokuwa wachache lakini wenye nguvu na hawa hasa walikuwa wanamaarifa,

watumishi wa serikali, wenye ujuzi, na maofisa katika majeshi yenye silaha na polisi. Kutokuwepo kwa mabepari miongoni mwa mabwanyenye kulionekana wazi kwa vile, kwa ujumla, serikali ya kikoloni iliwazuia watu wasifanye biashara. Kwa hiyo mtu ye yote aliyetaka kupata uchumi na kuwa na nafasi katika jamii chini ya ukoloni, alikuwa lazima achague kufanya kazi ya kiujuzi, ya serikalini au katika majeshi ya kivita, kwa sababu nafasi za kufanya biashara zilikuwa haba sana. Wageni walimiliki uchimbaji wa madini, mashirika ya viwanda, mabenki, biashara za jumla na ukulima mkubwa mkubwa. Kwa ujumla katika sehemu nyingi za Afrika mabwanyenye wa Kiafrika walikuwa ni mabwanyenye wadogo wadogo.

Vizuizi vilivyowekwa katika nafasi za biashara ni jambo moja lililowafanya mabwanyenye wa Kiafrika wapinge utawala wa kibeberu. Baada ya mwisho wa Vita vya Pili vya Ulimwengu wakati ambapo vita vya kitaifa vya ukombozi vilipotiliwa mkazo na kuongezeka, mabeberu walilazimishwa kuwaruhusu mabwanyenye wa Kiafrika kuingia sehemu zingine za maisha ambazo hapo awali walikatazwa. Waafrika zaidi walikubaliwa katika madaraka ya serikali na katika makampuni ya kigeni. Hivyo wateule wa Kiafrika, ambao walikuwa wamefungamana sana na rasilimali za kigeni, walichipuka. Wakati huo huo, hatua zilichukuliwa kukomesha vyama vya kisiasa vinavyopendelea maendeleo ya vyama vya wafanya kazi. Vita kadha wa kadha vya ukoloni vilifanywa; kwa mfano vita dhidi ya watu wa Madagascar, Cameroun na Algeria. Misingi ya ukoloni mamboleo ilitengenezwa wakati huo.

Wakati wa vita vya kitaifa vya kupigania uhuru, mabwanyenye wadogo huelekea kugawanyika katika aina kubwa tatu. Kwanza wako wale ambao wamejifunga sana na ukoloni na maendeleo ya kiuchumi na kijamii ya kibepari. Hawa hasa ni "maofisa", watu wenye ujuzi na wasimamizi wa mashirika na makampuni ya kigeni. Pili wako mabwanyenye wa kimapinduzi wadogo yaani wapigania uhuru, ambao wanataka kukomesha utawala wa kikoloni lakini ambao hawataki kuona mabadiliko ya kijamii. Wao ni sehemu ya mabwanyenye wa kitaifa. Tatu wako wale "wanaokaa ukutani", ambao wako tayari kuwa watazamaji wasiofanya cho chote.

Kwa ujumla mabwanyenye wachache wa Kiafrika walikusanya mali ya kutosha kuwa mashuhuri katika sehemu ya biashara. Kwa hiyo kwa kawaida mabwanyenye wa Kiafrika wamebakia hasa kuwa tabaka ya wachuuzi inayatumikia mashirika ya kigeni wakigawiwa baadhi ya faida ambazo ubeberu unafyonza kutoka Afrika. Chini ya hali ya ukoloni na ukoloni mamboleo, tabaka hii haitaendelezwa vyakutosha kuwa na nguvu katika mambo ya uchumi kwa vile kufanya hivyo, kutamaanisha kuwepo washindani katika biashara. Kila mara mabwanyenye wa humu humu wa uchumi lazima wawe washiriki wa chini wa ubepari wa kigeni. Kwa sababu hii, hawawezi kupata madaraka kama tabaka ama kutawala bila ya kusaidiwa sana na mamwinyi nchini wanaopinga maendeleo, au bila ya msaada wa ubepari wa kiulimwengu wa kisiasa, kiuchumi na wa kijeshi.

Ubeberu unaweza kusaidia vyama vya ukombozi katika sehemu zilizo chini ya ukoloni ikiwa unyonyaji wa kibepari umefikia hatua ya kuzusha vyama vya wafanya kazi ambavyo vinayatisha sana matakwa ya ubepari wa kiulimwengu. Kwa kuvipa uhuru wa kisiasa vyama vya kibwanyenye, vikundi vya wananchi ambavyo hupinga maendeleo vinaweza kuwekwa katika hali ya madaraka inayoimarisha urafiki wao na ubwanyenye wa kiulimwengu. Karibu katika kila vita vya kitaifa vya ukombozi, huzuka vyama viwili. Kimoja ni chama halisi cha wananchi ambacho hakikujiaminisha kukomboa taifa tu bali pia kuunda ujamaa. Kingine husaidiwa na ubeberu na lengo lake ni uhuru wa kisiasa lakini hunuia kuhifadhi miundo ya kibepari.

Katika nchi huru nyingi za Kiafrika, kuna mchipuko wa mabwanyenye wa vijijini. Katika Ghana, wakulima wakubwa na madalali wa kakau wamo katika kundi hili. Kufuatana na hesabu ya watu ya mwaka 1960, mabwanyenye vijijini milioni 1.4, na watu wa tabaka ya kati walikadiriwa kuwa walikuwa 300,000. Idadi hii ilikuwa kati ya wingi wa watu ambao asilimia 24 kati yao walisemekana kwamba ni wakaaji wa mijini. Katika sehemu nyingi, mabwanyenye wa mijini na wa vijijini hawajielewi wenyewe kuwa wao ni tabaka, ingawaje wanajua sana nguvu na umuhimu wao na wanaelewa tisho juu ya hali zao za upendeleo katika jamii linaloletwa na upinzani wa wafanyakazi na wakulima.

Katika vita vya kupigania uhuru wa kisiasa, wafanya kazi mijini, wakulima na mabwanyenye wa kitaifa hushirikiana

kuondoa utawala wa kikoloni. Mgawanyiko wa kitabaka hujitokeza mbele kutokana na madhumuni ya kijamii na ya kiuchumi ya serikali mpya. Baada ya ukoloni, inawezekana tabaka kuwa pamoja na hapo namna ya serikali hukisiwa hasa kutokana na matakwa ya tabaka yenye nguvu zaidi.

Wanamawazo wasemao kwamba wafanyakazi na mabwanyenye wadogo waungane kuwavutia wakulima kwao ili kushambulia ubwanyenye, wanalipuuza jambo la maana ambalo ni kwamba kila mara mabwanyenye wadogo wanapochomwa, watakuwa upande mmoja na mabwanyenye kuuhifadhi ubepari. Ni wakulima na wafanyakazi tu wakishirikiana ndio watakubaliana na madhumuni ya ujamaa wa kidhati kabisa. Mafarakano yanapokabili matakwa ya kisiasa na kiuchumi, ya kiuchumi kila mara hushinda.

Mabwanyenye wa Kiafrika, pamoja na wenzao katika sehemu zingine za ulimwengu, wana mawazo kwamba serikali huwepo kulinda mali ya kibinafsi, na kwamba mafanikio hupimwa kufuatana na mali, kuwa na vitu na hadhi katika jamii. Huunda mashirikia ya kibwanyenye kama vyama vya starehe ama vya watu wenye ujuzi wakichukua mifano ya vile vilivyo katika jamii za kibwanyenye za Ulaya na Amerika zote. Hutaka siasa iwe tu kama ni mgongano kati ya vikundi kadha vya watu wenye mali. Ni jambo la kawaida katika Afrika na katika sehemu zingine za mapinduzi ya kijeshi ulimwenguni, hasa katika Asia na Amerika ya Kusini kuwepo msululu wa mapinduzi ya kijeshi ya kibwanyenye katika nchi moja. Waliokuwa na mali hupigana na wenzao kwa ajili ya mamlaka ya kisiasa. Kwani nchi huru za Kiafrika, Asia na za Amerika ya Kusini zina zana za kihistoria za kale zinazofanana kwa vile zimetaabika chini ya ubeberu na ukoloni, na baada ya uhuru, karibu kila nchi imefagiliwa kwenye mkondo wa ukoloni mamboleo. Katika hali hii, nchi hizi nyingi sana zinatawaliwa na mabwanyenye ambao wanashindania utawala wa kisiasa. Kwani kila kikundi kinachofanikiwa kutawala kisiasa huwa katika hali ya kuweza kuzidisha mali na haki zake. Mambo mengine kama vile majimbo na ukabila kwa kiwazi huingia katika mgongano wa kupiganiana madaraka miongoni mwa mabwanyenye wananchi, lakini jambo muhimu linalobaki ni kwamba mizozo hii hutokea katika tabaka ya wenye mali na si mzozo kati ya tabaka.

Utaratibu wa kikabila mara nyingi hutumiwa kuficha vikundi vya kitabaka ambavyo vimeundwa na ukoloni katika jamii

ya Kiafrika. Chini ya ukoloni, maendeleo ya uchumi yanayotofautiana katika sehemu nyingi, yameleta kutofautiana na ukabila. Mwendo huu hutumiwa kwa manufaa ya matakwa ya ubepari ulimwenguni.

Kutofautisha lazima kufanywe kati ya makabila na ukabila. Ukoo ni familia iliyopanuka na kabila ni mpanuko wa ukoo kutokana na lugha moja katika nchi. Kulikuwa na makabila katika Afrika kabla ya kuingiliwa na ubepari lakini sio "ukabila" unavyoeleweka leo. Ukabila umetokana na ukoloni ambao uliyatumia masalia ya ubwanyenye na ukabila kupinga vyama vya kitaifa vya kupigania uhuru.

Uundaji wa mataifa ulirudishwa nyuma kutokana na kuvamiwa na ukoloni, hapo wakoloni walipojigawia Afrika kati yao wenyewe pasipo kujali ukweli wa kijiografia, lugha na makabila. Ukuwaji wa kawaida wa kiuchumi na wa muundo wa kitabaka wa jamii ya Kiafrika ulirudishwa nyuma na kupotoshwa. Miundo ya heshima na ya umwinyi ikahifadhiwa bila kujali asili yake, na kila kipingamizi kiliwekwa kuzuia kuzuka kwa wafanya kazi wanaojielewa kitabaka.

Njia za unyonyaji za kibepari lazima zilileta kuzaliwa kwa wafanya kazi hususa katika sehemu ambazo machimbo ya madini na mashamba yalikuwa yameendelezwa sana kama vile Afrika ya Kusini na Mashariki na katika Zaire. Hapa wafanyakazi walikuwa wakiwekwa kikabila ama kwa mipango ya kijadi na katika risavu ili kuzuia ukuwaji wa mwamko wa kitabaka.

Wakati wa uhuru, serikali za makoloni zilichochea kujitenga na tofauti za kikabila kwa kutilia mkazo katiba za mashirikisho. Uhuru halisi ulizuiliwa kwa kuendeshwa kwa namna mbali mbali za ukoloni mamboleo.

Katika kipindi cha ukoloni mambo leo, ukabila hutumiwa na tabaka za kibwanyenye zinazotawala kama chombo cha kupigania madaraka ya kisiasa na kama njia nzuri ya kutolea malalamiko ya watu. Mingi ya hiyo iitwayo mizozo ya kikabila katika Afrika ya leo, kwa kweli ni vikundi vya kitabaka vinavyopambanishwa katika mabadiliko kutoka ukoloni kuelekea ukoloni mamboleo. Ukabila ni matokeo wala sio sababu ya kutokuendelea. Chanzo katika mizozano mingi ya kikabila ni watu wachache, mabwanyenye ambao ni wanyonyaji au mamwinyi wachache wakishirikiana na mabeberu na wakoloni mamboleo kutafuta kuendeleza matakwa yao ya pamoja ya kitabaka. Msaada huelekea kuondolewa kutoka

kwa machifu wa jadi na kuhamishwa kwa mabwanyenye wazukao mijini ambao, chini ya ukoloni mamboleo, wamo katika hali njema zaidi ya kuhifadhi na kuendeleza matakwa ya ukoloni wa kiulimwengu. Jambo hili huonekana kama ni pambano la kikabila huku kwa kweli ni sehemu ya harakati ya kitabaka.

Kuchipuka kwa makabila katika nchi ni jambo la asili ama linalotokana na maendeleo ya kihistoria. Makabila, kama mataifa, yanaweza kila wakati kubaki katika nchi, lakini ni ukabila, yaani siasa za kikabila, ambazo lazima zipigwe vita na zivunjwe. Chini ya Serikali ya kiujamaa ya Muungano wa Afrika, ukabila, sio makabila, yatatoweka.

Watu wengine kati ya mabwanyenye wa Kiafrika na watawala wa kijadi kwa mfano wanamaarifa wa kimapinduzi, wanaweza kujitenga na chanzo chao cha kitabaka na mawazo ya kiuchumi yanayohusiana nacho. Hawa ni "wanamapinduzi wa nje", ambao wanaweza kuingizwa kati ya askari wa mapinduzi ya kiujamaa.

Walakini mara nyingi, katika sehemu za ulimwengu ambako maendeleo ya kibepari bado ni machanga, mabwanyenye, wakiwa wamepitwa kwa wingi sana na wakulima na wafanya kazi, wanajiona wakitishwa na wimbi la kijamaa linalozidi kuwa kubwa. Kwa ajili hiyo, kuna kukaripiana pamoja kwa vikundi vya kibwanyenye vya watu na natumaini maalum huwekwa juu ya majeshi. Mapinduzi ya kijeshi ya kikoloni mamboleo na ya kibwanyenye, hutokea kuzuia au kuharibu nguvu za wafanya kazi na wakulima na za serikali zilizoelekea kijamaa.

Mapinduzi ya kijeshi kama hayo husaidiwa na mienendo ya kikoloni mamboleo. Kwani kwa madhumuni yao wenyewe, mabeberu na wakoloni mamboleo hutafuta kusaidia tabaka ya wenye hali njema ambayo ilizuka chini ya ukoloni. Mabwanyenye wazalia na wakoloni mamboleo wanayo matakwa ya pamoja katika kuzidi kuendeleza ukandamizaji wao kwa kuhifadhi mambo ya msingi wa chombo chao cha kikoloni cha serikali. Mabwanyenye mabwana serikali, hasa ni mtoto aliyelelewa vibaya na serikali za ukoloni mamboleo. Nchi nyingi za Kiafrika zinatumia pesa nyingi sana kwa sababu zinazochekesha kwa mabwana serikali wao. Gabon, yenye watu ambao ni nusu milioni, ina Bunge lenye watu 65, kila mmoja akipata *franc* 165,000 kwa mwaka. Lakini kwa wastani mfanya kazi wa Gabon anapata *franc* 700 tu kwa

mwaka. Katika Dahomey, asilimia 60 ya mapato ya nchi inatumiwa kwa kulipa mishahara ya watumishi wa serikali.

Mabwanyenye wa kibwana serikali walioritithi kazi za tabaka zilizotawala hapo mwanzo, wanao uhusiano sana na mashirika ya kigeni, mabalozi wa kigeni wa nchi za kibeberu, na tabaka za wanyonyaji wa Kiafrika. Ingawaje sio watu bora waliofungamana pamoja, kwa kawaida ni watu ambao wamejipeleka sana kuelekea njia ya maendeleo ya kibepari, na ni miongoni mwa vibaraka wazalia ambao ni waaminifu sana wa ukoloni mamboleo. Elimu yao na hali yao ya kitabaka inawatenganisha sana na wananchi.




Wakati wa uhuru, hali yao huimarishwa bila kiasi kwa ajili ya mipango ya serikali iliyojipatia uhuru kuwapa Waafrika madaraka na kuongezeka sana kwa kazi zihusuzo mipango mikubwa sana ya kiuchumi na kijamii inayotekelezwa na serikali mpya. Wao ndio huwa wataalamu wa utawala na ufundi wanaotakiwa. Zaidi ya hapo, wanaweza kuyachagua na kuyatarisha mambo ya kuweka mbele ya mawaziri kwa

madhumuni ya kutengeneza maazimio ya serikali. Kwa njia hii wana sehemu kubwa sana katika utoaji wa uamuzi. Wengi wa mabwana serikali wa juu wameshika madaraka na kazi ambazo hawana ujuzi nazo. Wanaelekea kuwa wenye dharau na kujitenganisha na tabaka za chini za watumishi wa serikali na makarani na huwa wanaotii mabwana serikali wageni wa kikoloni mamboleo. Wanapofanya mashawishi juu ya serikali, hawakosi hufanya hivyo kwa kitabaka. Masomo na hali ya kitabaka, inawafanya wawe wametenganishwa na wananchi na huwa radhi kuwa washiriki wa mabepari wazalia, wanamaarifa walaghai, maofisa wa jeshi ama polisi wenye tamaa za vyeo vya juu, na wa wakoloni mamboleo. Ingawaje kila wakati wako chini ya mamlaka ya kisiasa ama ya kijeshi, wana hali ya nguvu sana katika chombo cha utawala cha ukoloni mamboleo na hufanya mashawishi kwa kusaidia tabaka zinazotawala. Wakati mwingine, hasa chini ya utawala wa mabavu wa kijeshi na wa kipolisi, huwa ndio hasa wanaotawala bila ya kuwa watu ambao lazima wajieleze mbele ya umma. Jambo hili huwa linaonekana wazi hasa wanapokuwa wakifanya mambo wakishirikiana na mabwana serikali wa kigeni.

Wakiwemo ama wasiwemo katika kuyaandaa mapinduzi ya kijeshi yapingayo maendeleo, yanapotoka wao huwa tayari kuwasaidia waliofanya mapinduzi ya kibwanyenye kwa kufanya kazi za utawala za kila siku na kusaidia kutunga na kuzitekeleza amri na sheria. Mabwana serikali walio juu sana huwa wanachama wa halmashauri nyingi sana, tume na kadhalika ambazo huwa nyingi sana baada ya mapinduzi ya kijeshi. Kwa kweli kuundwa kwa utawala wa kijeshi na polisi usio na kanuni kamili huongeza hadhi ya hali yao kwa vile watawala wapya wanaopinga maendeleo, huwategemea wao kabisa. Zikitofautiana na "serikali za kiraia", tawala za kijeshi zinao uwezo wa kuleta sheria kwa nguvu bila ya kupata kibali cha wajumbe wa wananchi. Kwa hiyo zinaweza kuwapa mabwana serikali uhuru mkubwa wa utendaji kazi.

Katika nchi nyingi sana watumishi wa Serikali wa juu sana husaidia katika utengenezaji wa maazimio ya serikali. Katika Marekani, hawa hubadilika punde serikali inapobadilika na huwa ni sehemu halisi ya watu bora walio na madaraka ya kutoa uamuzi. Katika Uingereza hutegemewa kuwa watu wasiojiingiza katika siasa na wanaoweza kutumikia serikali yoyote.

Lakini katika Afrika kwa ujumla, mabwanyenye hawawezi kuonekana wakiwa wametengwa na ubeberu, ukoloni mamboleo. Ingawaje wanasimamia sehemu ndogo tu ya watu, lakini hata hivyo wao ni hatari kubwa kwa wananchi kwa sababu ya nguvu wanayopata baada ya uhuru kutokana na kutegemea ubepari wa kigeni wa kibwanyenye utafutao kuwaweka wakulima na wafanyakazi wa Afrika katika hali ya chini daima.

Kwa kweli ni vigumu kuyatenga matakwa ya mabwanyenye wa Kiafrika na yale yatokanayo na rasilimali ya kifedha inayomilikiwa kipekee ulimwenguni. Kudhoofishwa kwa mojawapo lazima kutaleta kudhoofika kwa jingine.

Urafiki kati ya mabwanyenye wazalia na rasilimali ya kifedha inayohoziwa ulimwenguni, huimarishwa zaidi na maelekeo makubwa yanayozidi kukua ya ushirikiano kati ya serikali binafsi za Kiafrika, au mashirika ya nchi za jirani na mashirika makubwa ya kibeberu ambayo hutapakaa katika nchi kadha wa kadha. Serikali za Kiafrika, baadhi yao zikidai kufuata njia ya maendeleo ya kiujamaa na ambazo "hutaifisha" viwanda vya maana sana, kwa kweli huwa zinashiriki tu katika mashirika hayo. Huwa zinaungamana na ubeberu uliofungamana pamoja katika kuendelea kuwanyonya wafanya kazi na watu wa kawaida wa Kiafrika vijijini. Serikali ya Kiafrika huwa ngao za mashirika hayo, huyakinga kutokana na upinzani wa tabaka ya wafanya kazi, na hukataza au huvunja migomo inayozuka; huku mashirika hayo huzidisha nguvu zake za kuukaba uchumi wa Afrika, yakiwa yana usalama kwa kujua yanao ulinzi wa serikali. Kwa kweli serikali za Kiafrika huwa askari wa ulinzi wa mashirika yaliyotawanyika katika nchi kadha wa kadha za kibeberu. Hapo basi huzuka na kuendelea umoja wa kuzuia maendeleo ya kiujamaa.

Ni mabwanyenye wazalia ndio wanaokuwa njia kubwa ya fedha zinazohoziwa ulimwenguni kuendelea kuinyang'anya Afrika mali yake na kuharibu madhumuni ya Mapinduzi ya Kiafrika. Kwa hiyo kuwaumbua na kuwashinda mabwanyenye wa Kiafrika, huleta ufunguo wa kutimiza mafanikio ya vita vya wafanya kazi na wakulima vya kuleta ukombozi kamili na ujamaa, na kuendeleza hoja ya mapinduzi ya kiujamaa ya ulimwenguni mzima.

# 10

## WAFANYAKAZI

Aina ya kisasa ya wafanyakazi ipo katika Afrika laukana wakilinganishwa na wengine, ni wachache. Hawa ni msingi wa kitabaka wa kujengea ujamaa na lazima waonekane kwa kuambatana na vyama vya kitabaka vya wafanyakazi ulimwenguni vinavyowapa nguvu zao nyingi.

Kuzuka kwa tabaka ya wafanyakazi katika Afrika kunaambatana na ukoloni na rasilimali za kigeni. Katika sehemu nyingi, wingi wa wafanyakazi ulibakia mdogo kwa ajili ya upungufu wa viwanda vikubwa vikubwa. Lakini katika nchi zenye maendeleo makubwa ya kiuchumi, kama vile Misri na Afrika ya Kusini, kulizuka tabaka kubwa ya wafanyakazi. Ni katika nchi hizi ambako kati ya mwaka 1920 na 1930 kuliundwa vyama vya kwanza vya kikomunisti katika Afrika. Karibu wakati huo huo, vyama vya kikomunisti vilivyojiunga na Chama cha Kikomunisti cha Ufaransa, viliundwa Algeria, Morocco na Tunisia.

Mpaka katika miaka ya kati ya 1950 na 1960, Afrika ilikuwa na wafanyakazi wanaolipwa mishahara zaidi ya milioni moja. Yapata asilimia 50 za watu wote katika kazi za mishahara walikuwa katika shughuli za ukulima; asilimia 40 katika viwanda na uchukuzi; na asilimia 10 katika kazi za serikali na mashirika ya biashara. Ulipofika mwaka wa 1962, ilikisiwa kwamba kulikuwa na wafanyakazi milioni kumi na tano katika Afrika na kwamba idadi yao ilikuwa kama asilimia 6 hadi 7 za watu wote. Ingawa asilimia hii inaweza kuonekana kwamba ni ndogo sana kwa kulinganisha kwa mfano, na wafanyakazi walio Asia ambao wanasemekana kwamba ni kama milioni 100, lazima ichunguzwe kwa kazi, uwezo na kushirikiana kwake na vyama vya wafanyakazi vya ulimwenguni.

Wafanyakazi wa Kiafrika walifanya kazi kubwa katika vita vya kitaifa vya kupigania uhuru. Kwa njia ya migomo,

walifanikiwa kuchafua maisha ya kiuchumi na walizitia aibu tawala za kikoloni. Katika miaka ya kuelekea uhuru, kulikuwa migomo ya jumla ya wafanyakazi katika Nigeria, Ghana na Guinea. Zaidi ya hapo, kulikuwa migomo mingi katika Afrika nzima iliyohusu sehemu fulani fulani za uchumi. Mgomo wa wachimba madini wa Rand katika mwaka 1946, na migomo katika kazi za mkonge nchini Tanganyika kati ya mwaka 1957 na 1959, ni mifano hasa. Wakati wa migomo hiyo, na mingine iliyokuwa na nguvu kama hiyo (ambayo ni mingi mno kuitaja), hasira ya watu ilipandishwa na wafanyakazi wakajielewa kuwa wao ni tabaka.

Afrika ya Kusini pengine ndiyo sehemu ya Afrika ambayo ina wakaaji wengi wa mijini kuliko nyingine zote katika Afrika. Inakisiwa kwamba katika mwaka 1961, kulikuwa wafanyakazi wapatao milioni saba waliokuwa wakiishi mijini. Ni kwa sababu hii ndiyo maana watu wengine hudai kwamba katika Afrika ya Kusini inawezekana kuiruka hatua ya demokrasi ya kibwanyenye na kuenda moja kwa moja kufikia ujamaa. Kitu cha kuvutia katika jambo hili ni kwamba katika Uchina, tabaka ya wafanyakazi katika viwanda ilikuwa ni asilimia moja tu ya watu wote kabla ya Mapinduzi ya Kikomunisti. Majeshi ya Ukombozi zaidi yalikuwa na msingi wa wakulima. Hivi sasa wafanyakazi katika Uchina ni kama asilimia 3 tu ya jumla ya watu wote.

Ni kazi ya wafanyakazi wa Kiafrika mijini kuwavutia wakulima katika mapinduzi kwa kuyapeleka mapinduzi hayo vijijini. Kwa ujumla, karibu wakulima wote mpaka sasa hawajawa na umoja na si wanamapinduzi. Wengi hawana kisomo. Lakini mara tu wafanyakazi katika miji watakapoungana na wakulima katika vita vya kuleta ujamaa, Mapinduzi ya Kiafrika yatakuwa yamekwisha patikana. Kwani mabwanyenye wa Kiafrika na mabwana zao wa kibeberu na kikoloni mamboleo, hawawezi kumudu kuipinga nguvu yao ya pamoja.

Kutokuwepo kwa viwanda vingi, na kwa kulinganisha ujuzi na masomo ghafi ya wafanyakazi katika nchi nyingi huru za Kiafrika, huzuia wafanyakazi kuwa na mwamko wa kitabaka. Mara kwa mara sio wanamapinduzi na huwa wana mawazo ya ubwanyenye mdogo. Ingawaje ni hivyo, katika Senegal kwa mfano ambako tabaka ya wafanyakazi ni kubwa kuliko zote zilizo katika nchi nyingine za Kiafrika na ambako wafanyakazi kama asilimia 95 kati ya wanaume na asilimia 99 kati ya

wanawake hawajui kusoma, kuna vyama vyenye nguvu sana vya tabaka ya wafanyakazi.

Chini ya ukoloni, vita vya wafanyakazi kwa ujumla vilikuwa na madhumuni ya kupigana na mnyonyaji mgeni. Kwa hali hii, zaidi vilikuwa vita dhidi ya ukoloni kuliko harakati ya kitabaka. Zaidi ya hapo, vina utaifa mkubwa ndani yake. Hali hii ya kitabaka na kitaifa ya vita vya wafanyakazi, bado iko chini ya hali ya ukoloni mamboleo na huelekea kufisha mwamko wa wafanyakazi kwamba uko unyonyaji wa mabwanyenye wazalia. Mashambulio ya wafanyakazi huelekezwa kwa Wazungu, Walebanoni, Wahindi na wengine, huku mnyonyaji mzalia mpinga maendeleo anasahauliwa.

Katika nchi zilizo chini ya ukoloni mamboleo ambako kuna wafanyakazi wahamiaji na ambako ukosefu wa kazi ni mkubwa sana, huzuka hali kama hiyo. Hasira ya wafanyakazi huchochewa kwa siri sana na huongozwa na serikali ya vibaraka wa ukoloni mamboleo sio juu ya madhumuni yake yenyewe yanayopinga maendeleo, bali kwa kuleta chuki kwa wafanyakazi "wageni". Ni wao wanaolaumiwa kwa upungufu wa kazi na nyumba, kwa kupanda bei za vitu na kadhalika. Matokeo yake ni kwamba mfanyakazi mhamiaji huonewa na serikali na pia na wafanyakazi wenzake. Serikali huleta sheria kuzuia uhamiaji, kupunguza nafasi za kazi kwa wafanyakazi waliohamia na kuwafukuza wengine wa aina fulani. Kwa upande wao, wafanyakazi wananchi wanafanywa waziamini hatua za serikali, na kuamini kwamba sababu ya ukosefu wa kazi na hali mbaya ya maisha yao hasa ni kwa sababu ya kuwepo nchini kwa wafanyakazi waliohamia. Chuki kubwa kwa watu hao inakuzwa na hii husaidia kukuza kufarakana ambapo kupo kutokana na utaifa na ukabila. Badala ya kuungana na wafanyakazi waliohamia nchini kuifanya serikali ilete mabadiliko, wananchi wengi wanasaidia sana mambo ambayo wanafanyiwa watu hao. Kwa hivi wanaonyesha kutokuelewa asili ya kitabaka ya mgongano; huku mabwanyenye wanafaidika kwa utengano wa watu walio katika tabaka ya wafanyakazi.

Wafanyakazi ni wafanyakazi na taifa, kabila, rangi ama dini havina uhusiano na vita vya kuleta ujamaa.

Katika mambo yanayohusu mapinduzi ya kiujamaa ya Kiafrika hakuna sababu ya kuwaona wafanyakazi ambao si Waafrika kuwa ni kipingamizi cha maendeleo ya kiuchumi, na

vile vile hakuna sababu ya kuwatesa na kuwafukuza wafanyakazi wa Kiafrika ambao wamehamia nchini kutoka nchi nyingine. Katika Afrika kusiwe Mwafrika ambaye ni "mgeni". Wote ni Waafrika. Ukuta wa uadui unaotakiwa kuangushwa na kuvunjwa si wa wafanyakazi "wageni" wa Kiafrika, bali ule wa kugawanya Afrika na wa mipaka isiyokuwa ya asili iliyoletwa na ubeberu.

Wafanyakazi wahamaji wanaoishi mijini wanaweza kuwa kikosi kikubwa sana cha kueneza ujamaa wa kimapinduzi. Wafanyakazi wengi ambao huenda kwenye miji na nchi zingine za Kiafrika kufanya kazi kwa muda na halafu wakarejea makwao, wanaunganisha vyama vya mapinduzi vya wafanyakazi na wakaao mashambani na vyama vya wafanyakazi wa nchi zingine. Wao ni sehemu mahsusi ya mwenendo wa kimapinduzi na wepesi wa uhamiaji wa kudumu kwa kikosi cha wafanyakazi wa Kiafrika lazima utiliwe mkazo na kuongozwa.

Uhamaji mkubwa wa watu ni sehemu ya umbile la Afrika. Upande mmoja kuko kuhama kwa watu wa vijijini kwenda mijini, na upande mwingine uko uhamiaji wa wafanyakazi kutoka nchi moja kuelekea nchi nyingine. Miji kwa ujumla ni matokeo ya vikosi vya nje. Iliendelea hasa kama matokeo ya uchumi wa fedha ambao ulil etwa na ukoloni wa Kizungu. Kati ya sababu za kuhamia kutoka vijijini kuelekea mijini ni kutafuta kazi; kutaka kununua bidhaa zilizotengenezwa na kulipia masomo ya watoto; na kutaka kufurahia huduma nyingi za mijini.

Katika miaka ya hivi karibuni, kumekuwa kuongezeka kukubwa sana kwa idadi ya watu waishio mijini katika Afrika. Kwa mfano, hesabu zifuatazo zaonyesha kadri ya ukuaji wa miji mitatu mikubwa sana ya Ghana:

| | MWAKA | WINGI WA WATU (Hesabu ni kwa kukaribia tu) |
|---|---|---|
| Accra | 1936 | 38,000 |
| | 1960 | 338,000 |
| Kumasi | 1921 | 24,000 |
| | 1966 | 190,000 |
| Tamale | 1921 | 4,000 |
| | 1960 | 40,000 |

Kwa ujumla, muundo wa kitabaka katika miji ya Kiafrika unaweza kusemwa kuwa una tabaka ya kibwanyenye ya watu wenye ujuzi, wanamaarifa, wateule wa kibwana serikali, kijeshi, kibiashara, kisiasa na kimeneja; waalimu, wakuu wa dini, wafanya biashara wadogo wadogo, wakuu katika idara za serikali, wenye maduka na tabaka ya chini na kati ya makarani wadogo, mafundi, wachuuzi na wafanyakazi wenye ujuzi wa chini. Pili iko tabaka ya wafanyakazi ambayo kwa ujumla, ina wafanyabiashara wadogo, wafanyakazi za mikono, wanawake wachuuzi sokoni, na vibarua wahamiaji. Mwishoni wako wale ambao wanaweza kusemwa kuwa "wameondolewa" katika tabaka yao. Hawa ni maskini, malaya na wale ambao wametupwatupwa yaani watu wa kawaida waliotupwa pamoja; na hao ambao wengi wao ni vijana walio na uhusiano na mabwanyenye wadogo au familia za wafanyakazi, wanaokwenda mijini kutoka vijijini, na ambao kwa kawaida hawafanyi kazi bali huishi kwa kuwategemea jamaa zao. Hawa vijana wanaweza kufanya kazi kubwa ya mapinduzi. Wao hukutana na watu wa mijini na wa vijijini, na wanaweza kuwa wanamapinduzi wa kufaa sana.

Wateule wa kibwanyenye huchanganyika kwa urahisi katika vilabu na katika vyama bila ubaguzi wa rangi lakini ambavyo hutilia mkazo tabaka za kijamii. Kuweko kwa mawazo ya kitabaka huonekana kutokana na tamaa ya wengi ya kutaka kujiunga na vyama ambavyo vinazidisha hali yao kuwa njema. Jinsi shahada za elimu zinavyozidi kuwa za juu, ndivyo mtu anavyoweza kuwa na hali ya juu zaidi na kuweza kupata nafasi za kazi za juu; elimu kutoka nchi za ng'ambo hukadiriwa kuwa ndiyo sifa ya juu kuliko zote.

Wafanyakazi wahamiaji huleta tabaka za kijamii, mawazo juu ya uchumi, dini na desturi zao wenyewe. Wengine humezwa kabisa na kuwa sehemu ya watu wa pale walipohamia. Lakini kwa kulinganisha, ni wachache tu ambao hulowea kabisa. Wengi wao hufanya kazi kwa miaka michache halafu hurejea makwao. Kufuatana na hesabu ya watu ya mwaka 1960, katika nchi ya Ghana ni asilimia 25 tu za wakazi wa Takoradi ambao walikuwa wazalia. Kumasi ilikuwa na asilimia 37. Sekondi ni asilimia 40 tu waliokuwa wazalia. Katika mwaka 1948, zaidi ya nusu ya wakazi wa Takoradi na asilimia 36 za wakaaji wa Accra, walikuwa wameishi katika miji hiyo chini ya miaka mitano. Inakisiwa kwamba kama asilimia 40 za wafanyakazi wa mishahara katika Ghana ni wahamiaji.

Ingawaje kadiri ya wafanyakazi wahamiaji kwa kila mia katika sehemu nyingi za Afrika zinaweza kuhitilafiana sana, kila palipo na wafanyakazi wahamiaji wao huwa kikosi kikubwa sana kilicho chepesi kwenda huku na huko ambacho kinaweza kuwa kitu cha lazima sana katika mapinduzi ya kiujamaa ya Kiafrika. Wanaweza kusaidia kuwaunganisha wafanyakazi katika vita vya mapinduzi na kuingia katika kila sehemu ya uchumi wa kikoloni na kibwanyenye.

Chini ya hali ya ukoloni mamboleo, wafanyakazi wahamiaji huelekea kurudisha nyuma maendeleo ya uelewaji wa kitabaka na huzuia ukuaji wa vyama vya wafanyakazi. Wafanyakazi wahamiaji huunda vyama vyao wenyewe vya kikabila ambavyo kwa ujumla ni vyama vya kusaidiana.

Ingawaje ni hivyo kulikuwa na ukuaji mkubwa wa vyama vya wafanyakazi katika Afrika baada ya Vita Kuu ya Pili. Katika nchi nyingi vyama vya wafanyakazi vilijiingiza kwa dhati katika vita vya uhuru, vikifanya migomo, ususaji na vitendo vingine kuhusu kazi za uchumi. Ukuaji wa nguvu za vyama vya wafanyakazi ulipingwa na serikali za wakoloni ambao walijaribu, na wakati mwingine walifanikiwa, kuuharibu uongozi kwa kuleta mabadiliko na wakati mwingine kwa kuingia mawazo ya kijamaa yaliyoelekea ukabaila.

Kutokana na mashawishi ya vyama vya wafanyakazi wa Ghana, Guinea na Mali, mkutano wa vyama vyote vya Kiafrika vya wafanyakazi ulifanywa Casablanca mwezi wa Mei 1961 uliohudhuriwa na vyama vya wafanyakazi 45 na nchi 38, Shirikisho la vyama vyote vya wafanyakazi wa Afrika (A.A.T.U.F.) Likiwa na kanuni za umoja wa wafanyakazi na hali ya kushirikiana ulimwenguni liliundwa. Shirikisho jingine la wafanyakazi ambalo lilipinga shirikisho hilo, yaani Baraza Kuu la Vyama vya wafanyakazi wa Afrika (Afrika Trade Union Congress—A.T.U.C.) liliundwa mwaka 1962 kutokana na mkutano uliofanywa Dakar uliohudhuriwa na wajumbe kutoka vyama vya Kiafrika vilivyoshirikiana na Shirikisho la Ulimwengu la Vyama vya Wafanyakazi vilivyo huru (International Confederatin of Free Trade Unions) na vyama vinane vya wafanyakazi visivyoungamana na upande wo wote. Katika katiba ya Shirikisho la Vyama vya Wafanyakazi wa Afrika, hakukutajwa chochote kuhusu mashirika ya kibiashara ya kigeni ama undugu wa kiulimwengu wa wafanyakazi.

Vyama vya wafanyakazi wa Afrika lazima viundwe kufuatana na umoja wa Afrika, viwe ni vya kijamaa halisi, na vie-

ndelezwe kama ni sehemu moja ya vita vya kitabaka vya wafanyakazi wa Kiafrika. Kwa mujibu wa wajibu huu Baraza Kuu la Vyama Vyote vya Wafanyakazi wa Afrika lazima liundwe kusawazisha na kuongoza vitendo vya wafanyakazi katika bara zima. Hili baraza kuu lazima lijitenganishe na vyama vya wafanyakazi wa nchi zingine, ingawaje kuhusu shughuli za kiulimwengu litafanya kazi likishirikiana sana na vyama hivyo.

Uongezekaji wa wakaaji wa mijini ndicho kiini cha mabadiliko ya kijamii. Kwa hiyo ukuaji wa viwanda, ambao ndio sababu kubwa ya ukuaji wa miji, huyakinisha miundo ya kijamii. Ukuaji wa viwanda utafanya hesabu ya wafanyakazi wa Kiafrika iongezeke na waelewe zaidi mambo ya kitabaka.

Kwa hivi sasa, Afrika ni moja ya mabara ambayo hayakuendelea sana katika mambo ya viwanda. Inatoa sehemu moja ya saba ya mazao ya kutengenezea vitu vingine ulimwenguni na sehemu moja ya hamsini ya vitu vinavyotengenezwa ulimwenguni. Fungu linalotokana na viwanda katika mapato yote ya Afrika ni chini ya asilimia 14. Hali hii ni urithi kutokana na ubeberu na ukoloni na unyonyaji wa Afrika ili kutumikia matakwa ya rasilimali iliyohoziwa ulimwenguni. Lakini pia ni matokeo ya unyonyaji wa kibeberu na kibepari unaoendelea kwa njia ya kikoloni mamboleo.

Mashirika ya biashara ya nchi za Magharibi bado yanamilki kama asilimia 80 za biashara za Kiafrika. Jambo lenye maana katika nyakati za hivi sasa ni maendeleo ya haraka sana ya kujiingiza kwa Marekani katika Afrika:

| | 1950 | 1960 | 1964 |
|---|---|---|---|
| Vitegauchumi | Dola milioni 287 | Dola milioni 925 | Dola milioni 1,700 |
| Bidhaa toka Marekani kuingia Afrika: | Dola milioni 494 | | Dola milioni 916 |
| Bidhaa kutoka Afrika: | Dola milioni 362 | | Dola milioni 1,211 |

Kati ya mwaka 1951 na 1955, vitegauchumi katika Afrika vilivyotoka Marekani moja kwa moja viliongezeka zaidi

ya mara mbili na nusu kutoka dola milioni 313 mpaka dola milioni 793. Kujipenyeza ndani sana kulifanywa hasa katika Afrika ya Kusini, Rhodesia na Zaire.

Taratibu za kikoloni mambo-leo ni umilikaji wa uchumi kwa njia ya "msaada," "mikopo", biashara, na shughuli za mabenki; kuzuia uchumi wa nchi kwa kutumia mashirika ya kiulimwengu yaliyofungamana; usimamizi wa kisiasa kutumia serikali za vibaraka; kujiingiza kijamii kwa kuwajenga mabwanyenye wazalia, kushurutisha mikataba ya "ulinzi" na kujenga vituo vya ndege vya kivita; kueneza mawazo ya kiuchumi kutumia njia za kutangazia habari kwa wingi, redio na televisheni - mkazo ukiwa juu ya kupinga ukomunisti, kuchochea kutokuelewana kati ya nchi na makabila; na kwa njia ya ubeberu wa kushirikiana — hasa ukionekana kwa kushirikiana kwa kisiasa-kiuchumi na kwa kivita kati ya Rhodesia, Afrika ya Kusini na Ureno.

Ukoloni mamboleo, kwa asili yake wenyewe, hauwezi kushinda matatizo na hitilafu zake. Ubeberu ni ukabaila ulio karibia kwisha; ukoloni mamboleo ni ukoloni uliokaribia kwisha. Ubeberu na Ukoloni huzinoa hitilafu kutokana na asili yao na ambazo hatimaye huviangamiza vyote viwili. Ukoloni mamboleo hauwezi kuiletea msaada serikali za "mabwanyenye wapya" na kuleta utulivu wa maendeleo ya kiuchumi ikiwa madhumuni yake ni kupata faida kwa mtega-uchumi mgeni, kwa hiyo kwa kweli mabwanyenye wazalia hawawezi kuwa tabaka inayotawala kwa usalama na hulazimishwa kuingiliwa kwa nguvu zaidi na matakwa ya nchi za nje na kukandamiza watu nchini. Hali hii huzidisha mwendo wa vita vya mapinduzi ya kitabaka halisi.

Utoaji wa "misaada" ya kiuchumi kutoka nchi za kibepari ni moja ya njia mbaya sana ambazo ukoloni mamboleo hutumia kurudisha nyuma maendeleo katika ulimwengu unaosonga mbele, ukidhoofisha ukuaji wa viwanda na kuchelewesha kuongezeka kwa wingi wa wafanyakazi. Ni asilimia 10 tu ya "msaada" wa Marekani katika Afrika ambao unaotumiwa kwa ujengaji viwanda, na hivi hasa ni katika zile sehemu ambazo zinafikiriwa kuwa ni "salama" kwa ubepari. Kwa kutofautiana, asilimia 70 ya msaada kutoka nchi za kijamaa hutumiwa katika kueneza viwanda na kutengeneza njia za faida za utoaji wa mazao. Riba kutokana na mikopo kutoka nchi za kibepari hubadilika kutoka asilimia 6½ mpaka 8, ambapo watoa mikopo wa

kiujamaa hutoza riba ya asilimia $2\frac{1}{2}$ tu. Msaada kutoka nchi za kiujamaa hutumiwa sana kwa shughuli za serikali. Jambo hili pia linahitilafiana sana na "msaada" kutoka Magharibi, ambao karibu wote ni kwa mipango ya kibinafsi.

Ufaransa hutumia kama franc milioni elfu mbili kwa ajili ya "msaada" kwa nchi zinazotumia lugha ya Kifaransa katika Afrika. Hizi milioni elfu mbili ndio njia ambayo Ufaransa hutumia kudumisha uhusiano mkubwa sana wa kiutamaduni, kisiasa na kiuchumi, kwani nchi hizo ni masoko makubwa sana ya bidhanje za Kifaransa. Kwa kweli, "msaada" hufikiriwa na Serikali ya Ufaransa kuwa ni "kitegauchumi kizuri".

Sehemu kubwa ya fedha ambazo hutolewa kama "msaada" kati ya nchi mbili huwa haitoki kabisa kutoka nchi zinazotoa huo msaada; "msaada" ukitolewa kwa njia ya bidhaa au hurudi kwa kulinganisha, katika muda mfupi sana kama malipo ya bidhanje zaidi au kwa njia zingine. Katika kipindi cha miaka 1964—66, kwa kila £100 za "msaada" kati ya nchi mbili ambao ulitolewa na Uingereza, £72.5 ulikuwa "msaada" uliofungamana na upelekaji wa bidhaa za Kiingereza, au uliotokana na matumizi ya dhahiri ya bidhaa na utumishi wa Kiingereza.

"Msaada" unaohusu nchi nyingi vile vile hutumiwa hasa kuleta hali njema ya kiuchumi ya nchi ziutoazo. Imekisiwa kwamba Uingereza imepata maombi ya kusafirisha bidhaa zake zenye thamani ya zaidi ya £116 kwa kila £100 za "msaada" wake unaohusu nchi nyingi hasa kutokana na shughuli za I.D.A. yaani International Development Agency. Kwa mfano, uchunguzi uliofanywa na serikali ya Marekani hivi juzi juu ya jambo hili, umefikia hesabu ya kuwa katika kila £100 ambazo zimechangwa na Uingereza katika miaka ya 1964—66, I.D.A. imetumia kama £150 juu ya bidhaa ya nchi inayotoa msaada kuliko kwa ajili ya maendeleo ya kiuchumi ya nchi inayoupokea. Nchi inayopokea msaada haicheleweshi kuendelea tu na kukabiliwa kulipa mkopo mkubwa, bali wakati mwingine mipango ya kiuchumi isiyoleta faida na pingu za kiuchumi ambazo huzuia maendeleo yasiyofungwa na kwa dhahiri huzuia ukuaji wa uchumi.

Nchi za kibepari hutoa karadha kwa nchi za Kiafrika, Asia na Amerika ya Kusini ili ziweze kuwa na njia ya vyombo vya lazima vya kuwezesha mashirika ya kibinafsi kuzinyonyo nchi hizo zaidi. Nia ni ya kisiasa na ya kiuchumi pia. Nia

hiyo ni kutafuta kuzuia uendeleaji wa kijamaa kwa kuwavutia mabwanyenye wazalia upande wake kwa kuwapa sehemu katika biashara, na wakati huo huo kueneza ukamuaji wa uchumi wa nchi zinazoendelea kwa fedha zinazomilikiwa kibinafsi ulimwenguni.

Watu wa kawaida vijijini, wakulima wadogo na wafanyakazi kwenye migunda mikubwa inayotoa pamba, katani, kakau, kahawa, mpira, matunda (ya jamii ya mibalungi na michungwa) na mazao mengine ambayo huwaleta katika mwendo wa biashara na viwanda vya kiulimwengu, ni viungo vya maana sana katika mambo yanayohusu vita vya watu wa kawaida wa Afrika. Lakini ubeberu katika hatua yake ya kikoloni mamboleo, hupata faida zake kubwa kutokana na kushikilia kwake kwa sehemu za kutolea bidhaa zilizosonga mbele kama vile uchimbaji wa madini, utengenezaji wa bidhaa, biashara za rejareja, uvuvi na usafirishaji. Kama asilimia 90 za rasilimali zote toka nchi za Magharibi katika Afrika inawekwa katika shughuli za biashara zinazohusiana na sehemu hizi na ni katika sehemu hizi za maana sana ambamo wafanyakazi katika viwanda (walio lazima kwa maisha ya ukoloni mamboleo) wamo katika hali ya kuongoza mapinduzi ya kiujamaa.

Majaribio yamefanywa kukataa kuwepo kwa tabaka ya wafanyakazi katika Afrika. Katika sehemu ambako imekuwa vigumu kupuuza kuwepo kwa tabaka hii, kama vile katika sehemu za uchimbaji wa madini za Afrika ya Kusini, Zaire na Zambia, juhudi kubwa zimefanywa kuifanya tabaka hiyo iunganishwe na utaratibu wa unyonyaji wa kikoloni mamboleo na kibepari. Jambo hili hufanywa kwa njia ya kusaidia ukuaji wa vyama vya wafanyakazi chini ya uongozi uliogeuzwa mawazo, na kwa kupeleka kwa wafanya kazi namna fulani ya mapato ya "ustawi." Katika sehemu fulani za Afrika, hasa katika sehemu zilizoendelea sana katika uchimbaji wa madini, madhumuni ya kuwapa Waafrika kazi za madaraka hutekelezwa kuwatuliza wafanyakazi na mishahara ya Waafrika hufanywa kuwa karibu sana na ya wafanyakazi walioajiriwa toka nchi za kigeni. Jambo hili limeleta katika sehemu zingine, matokeo ya kuwafanya wafanyakazi wawe watu mara nyingi wasioweza kujiingiza katika shughuli za kimapinduzi.

Maelekeo katika nyakati za mabadiliko kutoka ubepari na ujamaa ni kufanya ubwanyenye. Njozi za ujamaa za tabaka

ya wafanyakazi katika kipindi hiki huwa zinaharibiwa na rushwa ya kuwa na "nchi yenye usitawi." Katika hali hii, mfanyakazi huwa Mfilistina aliyelishwa vizuri na hugeuka kuwa mpinga maendeleo na asiyependa kubadilisha hali yake ya hivi sasa. Hapo mapinduzi ya kijamaa huwa jambo dogo.

Kiuchumi na katika kazi za viwanda, Ulaya na Marekani ziko tayari na zimekaa sawasawa kwa ujamaa. Kuna michanganyiko iliyo ya lazima ambayo inaweza kufanya ujamaa ukawezekana mara moja. Katika Marekani, utumiaji wa mashine, ukisaidiwa na nguvu za nuklea, ukifikia hatua yao kubwa sana ya maendeleo, vikosi vya utoaji wa mazao vitakuwa vimeendelea kufikia hatua isiyokuwa na tabaka aliyobashiri Marx ambayo inaweza kufikiwa tu chini ya ukomunisti. Lakini ingawaje Marekani leo ni moja ya nchi tajiri na zenye viwanda vingi kuliko nchi zote ulimwenguni, wakati huo huo ni moja ya nchi ambazo ziko nyuma sana kijamaa na kisiasa.

Sehemu moja ya wafanyakazi Ulaya na Marekani, imeambatana na ubepari. Tabaka za wafanyakazi zimefanywa kuwa za mabwanyenye na kwa hiyo zinazoofisha vikosi vya tabaka ya wafanyakazi katika kuleta mapinduzi ya kijamaa. Katika mwaka 1968, wafanyakazi wa Kifaransa kama milioni kumi walifanya mgomo na waliipoozesha serikali kabisa lakini hawakuweza kufikia mabadiliko ya kimapinduzi.

Ulimwenguni pote malalamiko ya wanafunzi ni jambo ambalo linazidi kuwa la maana sana nyakati zetu hizi. Lakini wanafunzi wanatofautishwa maradufu. Wanafarakishwa na serikali, na wakati mwingi na familia zao wenyewe. Lakini jambo la maana zaidi ni kwamba wanatengwa na tabaka ya wafanyakazi ambayo ingezitumia juhudi zao katika harakati za kimapinduzi.

Wafanyakazi wa kazi za mikono Uingereza wanaokipigia kura chama cha kikabaila cha Conservative Party wanakipa chama hicho nusu ya nguvu zake katika uchaguzi. Kwa ajili ya utajiri wa kiuchumi na tamaa za hali ya juu, watu wengi katika tabaka ya wafanyakazi hudai kuwa katika tabaka ya kati. Katika jamii ati ya "ustawi", watu wengi katika tabaka ya wafanyakazi wanaishi kama watu wa sehemu ya chini ya tabaka ya kati. Kutosheka kwa kiuchumi kunawaongoza wafanyakazi hao kujihesabu kuwa nao ni wa tabaka ya kati, kitu ambacho kwa upande wake huleta matokeo ya kupiga kura kikabaila.

Katika hali hii, kueneza haki za kupiga kura kwa umma wa wafanyakazi hakujapunguza nguvu za tabaka inayotawala bali kumeleta kupungua ari ya tabaka ya wafanyakazi katika kugeuza mambo ya kiserikali. Uelekeaji wa vyama vya tabaka ya wafanyakazi katika nchi za kibepari kujishughulisha na mambo yanayohusu vyama vyao tu ni hatari kwa usongaji mbele wa ujamaa.

Ingawaje hali za kujifanya mabwanyenye zimo miongoni mwa wafanyakazi katika nchi za kibepari, jukumu zaidi liko mikononi mwa watu wanaonyonywa wa Afrika, Asia na Amerika ya Kusini, kuendeleza mapinduzi ya kiujamaa ulimwenguni. Katika jambo hili, wafanyakazi wa Afrika wana wajibu mkubwa sana wa kufanya kuhusu mipango ya kivita, mapinduzi ya Kiafrika yanavyozidi kuongeza mwendo.

## 11

## WAKULIMA

Katika Afrika, wakulima ndio kundi kubwa sana kuliko yote katika tabaka ya wafanyakazi na wana uwezo wa kuwa kikosi kikubwa kwa mapinduzi ya kiujamaa. Lakini kimetawanyika, hakikuunganishwa pamoja na kwa ujumla si cha kimapinduzi. Lazima kiamshwe na kiongozwe na tabaka iliyo rafiki yake wa kiasili, wafanyakazi na wamaizi wa kimapinduzi.

Juu ya muundo wa kitabaka katika sehemu za vijijini, ni mamwinyi wa kijadi wanaomiliki ardhi na wanaoishi kwa kuwanyonya wafanyakazi na mabepari wanaomiliki ardhi — wengi wao wakiwa hawapo mahali panapohusika — ambao hutegemea kuwanyonya wafanyakazi wa mishahara. Kati ya hao wa mwisho — ambao ni sehemu ya mabwanyenye wa vijijini — ni mapadre wa kila madhehebu ya dini ambao huishi kwa unyonyaji wa kibwanyenye na wa wakulima. Mabwanyenye wa vijijini, kwa kulinganisha na watu wengine, wanayo mashamba makubwa. Wanayo rasilimali, wanawanyonya wafanyakazi wa mishahara, na kwa muda mkubwa zaidi, wanashughulika na bidhaa zisafirishwazo nje na mazao ya "fedha." Wakulima wenye mashamba madogo, ambao wanaweza kuhesabika katika tabaka ya mabwanyenye wadogo wa vijijini, wana rasilimali ndogo na wanalima ardhi ambayo ni yao ama wanayokodisha. Huajiri jamii za familia ama ukoo wao na/ama wafanyakazi wa mshahara. Kama ardhi imekodishwa, jambo la kawaida ni kwa mkulima mdogo kukaa nazo mwenyewe kama theluthi mbili za mapato na kumlipa mwenye ardhi theluthi moja. Chini ya mabwanyenye wadogo katika tabaka za vijijini, ni wakulima wale ambao wanalima ardhi isiyokuwa na thamani na ambao mara nyingi wanalazimishwa kuuza uwezo wao kufanyakazi* kama wafanyakazi wa msimu. Mwishowe, wako watumishi

wa kilimo (wafanyakazi wa vijijini) ambao hawana cho chote bali nguvu zao za kufanyia kazi.

Kwa hivyo muundo wa kijamii wa tabaka mashambani una vikundi viwili vikubwa — kikundi kinachonyonya na kikundi kinachonyonywa. Kila kimoja kinaweza kugawanywa katika vikundi vidogo vidogo:

Tabaka *zinazonyonya* zina:

i. Wenye mashamba makubwa makubwa.
ii. Wanaomiliki ardhi ambao hawaishi mahali panapohusika
iii. Wakulima ambao kwa kulinganisha ni wenye mali nyingi
iv. Wakulima wadogo wadogo.

Tabaka *zinazonyonywa* ni:

i. Wakulima
ii. Wafanyakazi wa kijijini

Wenye mashamba makubwa makubwa mara nyingi ni wageni (kwa mfano U.A.C. katika Misri, Nigeria, Cameroun, Zaire na walowezi weupe wachache katika Afrika ya Kusini na Rhodesia). Mashamba makubwa makubwa haya ni sehemu ya mashirika makubwa ya kipekee katika Afrika. Utaratibu wa unyonyaji hapa hufuata sheria ya msingi wa ubepari. Wakulima wa mashambani wananyonywa. Unyonyaji huu wa wafanyakazi wa Kiafrika unafanywa uwezekane kwa ajili ya hali ya chini ya maisha ya wafanyakazi ambayo inawezesha mashirika ya kibinafsi yalipe mishahara midogo ya kijina tu. Lakini kwa sababu bei za vitu daima huongezeka, mishahara halisi ya wafanyakazi wote huenda chini wakati wote. Kwa hivyo mgongano kati ya wafanyakazi na mashirika ya kibinafsi huwa mbaya sana wakati wote. Mashirika ya kibinafsi ya kigeni huwa hayapo mahali yanapohusika. Lakini wako pia wenye mali nchini ambao hawaishi mahali penye mali yao.

Kwa mara nyingi wazalia wanaomiliki ardhi ambao "hawakai mahali penye ardhi yao", ni Waafrika, ambao wanaishi kianasa mijini huku, wakisaidiwa na fedha, wanamiliki sehemu kubwa kubwa za ardhi vijijini. Wanaishi kwa kumnyonya mfanyakazi wa shambani. Jambo la pekee maalum la unyonyaji unaohusika hapa ni ulipaji kwa kutumia

vitu badala ya pesa. Hivyo mfanyakazi shambani hapati mshahara uliothibitishwa. Karibu kila siku anaishi kwa cho chote anachoweza kukipata. Kwa hiyo vita kati ya rasilimali na wafanya rasilimali ni kali hapa kama vile ilivyo katika mashamba makubwa makubwa. Mara nyingi, mwinyi ambaye haishi shambani kwake pia humnyonya mfanyakazi katika jiji kwa kumtoza kodi kubwa sana ya nyumba.

Tabaka nyingine katika kundi hili la wanyonyaji ni wenye mashamba. Mwenye shamba kwa kawaida ni mmiliki ardhi mzalia, ambaye wakati mwingine huwa na shamba kubwa kama au kuliko lile la mwinyi ambaye haishi shambani pake. Akitofautiana na mwinyi ambaye haishi shambani kwake, yeye hukaa shambani kwake na familia yake. Ametajirika kwa vile anayo ardhi iliyo na rutuba na vyombo vingi vya kulimia kwa hiyo anao uwezo wa kukodisha uwezo wa kufanya kazi wa wenzake. Mara zote wenye mashamba ni watu mashuhuri katika sehemu zao na kwa kawaida wana familia kubwa. Mienendo yao ya kutoa mazao mara nyingi ni ya nusu-kiumwinyi na mara nyingine pia hutumia mtindo wa kuwalipa watu kwa vitu badala ya pesa. Mara nyingi huwa wanamtegemea chifu au mzee ambaye ni mkubwa kijijini. Huwa wanashughulika na ulimaji wa mazao ya kusafirisha nje.

Chini ya wenye mashamba katika tabaka za kijamii za vijijini ni tabaka ya wenye mashamba madogo madogo. Mwenye shamba dogo ni mmiliki mali ndogo. Huwa pia na vyombo na mifugo michache. Katika msemo wa ki-Marxist kuhusu tabia za kimapinduzi, hana kanuni maalum — huwa leo hivi na kesho vile. Mara nyingi hutumia familia yake kwa kufanya kazi na hukodisha wafanyakazi wa msimu wakati wa kulima na wa kuvuna. Naye huwa anatamani kuwa mkulima tajiri anayeweza kuwa na wafanyakazi kila mara na kumiliki mali nyingi. Mara nyingi huwa ana-shughulika kutoa mazao ya hapo hapo yanayotumiwa kwa chakula nyumbani.

Jirani wa mwenye shamba ndogo ni mkulima. Mkulima ndiye mdogo sana katika kumiliki mali. Maisha yake yanatawaliwa na wasiwasi. Hulima ardhi ndogo tu akiwa ama bila ya mifugo. Mara nyingi hutegemea mambo ya majira; majira mema humletea mavuno ya nafuu, majira mabaya yanaweza kumharibu na kumlazimisha kuwa mfanya-kazi wa mshahara katika shamba kubwa ama ndogo. Kwa

ajili ya maisha kuzidi kuwa ya juu kwa mfano bei za vitu kutoka viwandani zinazozidi kuongezeka, taabu za mkulima huzidi kuongezeka. Huzalisha karibu kila anachotaka nyumbani na ni mara cha chetu anataka kubadilisha vitu. Wakulima wanaweza kuwa tabaka ya kimapinduzi wakiwa wameongozwa na wafanyakazi mijini na vijijini.

Wafanyakazi vijijini ni wafanyakazi katika lugha ya Ki-Marxist. Wao ni sehemu ya tabaka ya wafanyakazi na ni wanamapinduzi wakubwa sana kuliko wote katika tabaka za Kiafrika za vijijini.

Ni uwezekano wa kuwa wanamapinduzi wa tabaka ya wakulima na wafanyakazi wa vijijini ambao lazima uendelezwe kwani ni wao watakaoyapa mapinduzi nguvu yake kubwa. Ni kazi ya awali ya wafanyakazi wa kimapinduzi kuwafanya waelewe ukweli wa uwezo wao wa kiuchumi na kuwavutia wao na wenye mashamba madogo kwenye taratibu za mipango ya kutoa mazao ya kilimo na kuyagawanya. Kazi hii inaweza kufanywa kwa kutumia ukuzaji wa aina mbali mbali za mashirika ya ukulima ambayo ni ya lazima ikiwa hatua kutoka utoaji wa mazao wa kibinafsi kidogo kidogo itapitia kuelekea utoaji wa kisasa na wa kiujamaa wa mazao kwa kutumia mashine. Vyama vya ushirika vya kuuza mazao tayari vinafanya kazi kwa mafanikio makubwa sana katika nchi nyingi za Kiafrika, ingawaje vyama vya mikopo havijaenea sana kwa ajili ya upungufu wa fedha. Lakini aina kubwa sana kuliko zote ya ushirika kuhusu ukulima ni ile ya vyama vya ushirika vya kutoa mazao ambavyo huendesha mwenendo wa utoaji mazao ya kilimo. Namna hii ya kilimo bado imo katika hali changa hasa kwa ajili ya ukosefu wa watu wa kufanya kazi na upungufu wa vyombo vya kilimo. Inaweza kuharibiwa ikiwa haitasimamiwa na serikali inayopenda maendeleo. Tayari katika nchi zilizo chini ya ukoloni mambo-leo, vyama vya ushirika vinafanya kazi ya matakwa ya mabwanyenye wa vijijini na mabepari wanaohozi mali. Wateule wa kikoloni mamboleo hutumia, kwa manufaa yao wenyewe, upweke na hali duni ya wakulima (ukilinganisha na wengine) na kwa hiyo huwashawishi kukubali kukandamizwa nao kisiasa.

Ni mashambani ambako mabaki ya umwinyi ambayo bado yako, huonekana. Katika sehemu zingine, wakulima wanaishi katika hali ambayo inahitilafiana kidogo sana na ile waliyoishi kabla ya ukoloni. Wanapagizwa mizigo mikubwa

ya kodi, na mahali pengine wanalazimishwa kufanya kazi. Ikiwa wamehamia mijini, wanaangukia unyonyaji wa kikoloni na ukoloni mamboleo.

Kwa muda mrefu sana wakulima wa Kiafrika kama wale wa Asia na Amerika ya Kusini, wamekuwa wakiteswa kutokana na umwinyi na unyonyaji wa kibeberu na kibepari. Kutoka Cairo mpaka Cape Town na kutoka visiwa vya Cape Verde mpaka Kenya na Unguja, hali ya wakulima na matatizo yao karibu ni sawa. Wakulima lazima wakombolewe kutokana na uhusiano wa kimwinyi na wa kibepari. Ukulima lazima uendelezwe kutoka utoaji wa mazao kidogo kidogo hadi kilimo cha kisasa chenye msingi wa vyama vya ushirika vya kutoa mazao vinavyoweza kutumia njia na vyombo vya kisasa.

Kwa ujumla kwa hivi sasa msingi wa wakulima wa Kiafrika ni umiliki mdogo mdogo wa njia za kutolea mazao isipokuwa katika zile sehemu ambazo kuna ukulima wa kujipatia riziki na utaratibu wa kumiliki ardhi kiujumuia. Katika Afrika ya Magharibi wingi wa utoaji wa mazao kidogo kidogo ndicho kiini cha tatizo la kilimo. Katika Ghana, asilimia 97 za mashamba yana ukubwa wa chini ya hekta mbili. Ulimaji mdogo mdogo wa kibinafsi ni pingamizi kwa mwenezo wa mawazo ya kijamaa. Huleta kukubali hali iliyopo na tamaa ya kukusanya mali na pia kuendelea kwa mawazo ya kibwanyenye.

Chini ya ukoloni na pia katika nchi zilizoko chini ya ukoloni mamboleo, serikali huwatumia sana wakulima kuwa askari na maofisa wa jeshi na polisi. Wanasemekana kwamba wao ni "watii zaidi". Hivi wakoloni hutumia kutokujua kwao kusoma na hali yao ya kuwa watii na kutotaka kubadili maisha yao, mambo ambayo huonekana miongoni mwa wakulima ulimwenguni pote ambao hawajaamka kisiasa.

Wakati wa vita vya ukombozi wakulima huwa upande wa kupigania uhuru na kupinga ubwanyenye wakiwa wameongozwa na vyama vya kupigania uhuru vilivyoundwa mijini na viongozi wa vyama vya wafanyakazi, wafanyakazi na wanamaarifa wa kimapinduzi. Kwani wakulima kama watafanikiwa katika vita vya kijamaa vya kimapinduzi, wanahitaji rafiki wa kitabaka. Katika sehemu za ulimwengu ambako vita vya mapinduzi ya kiujamaa vimeleta kupinduliwa kwa serikali za kibwanyenye—yaani katika Uchina, Cuba, Vietnam, na Korea—wakulima wakiwa bega kwa bega na vikundi

vingine vya kitabaka, wamekuwa wakiongozwa na vyama vya ki-Marxist. Uhusiano mkubwa uliopo kati ya wafanyakazi na wakulima ni sawa sana na ule kati ya wapigania uhuru walio na silaha mijini na wale walioko vijijini; kila moja ni sehemu halisi ya vita vya mapinduzi ya kiujamaa na moja haliwezi kufanikiwa bila jingine.

Katika Afrika, msingi wa vita vya mapinduzi ya kiujamaa lazima uwe wakulima na wafanyakazi vijijini. Wao ndio wengi sana miongoni mwa watu na hali yao ya kesho iko katika ujamaa. Wapigania uhuru huendesha shughuli zao miongoni mwao na wanawategemea wao kwa kupata watu zaidi na kwa mahitaji yao.

Mashambani ndiko kwenye ngome ya mapinduzi. Huko ndiko kwenye uwanja wa vita vya kimapinduzi ambako wakulima, wakiwa pamoja na marafiki zao wa kitabaka wa asili—wafanyakazi na wamaizi wa kimapinduzi—ndio wendeshi katika ujenzi wa kuleta mabadiliko ya kiujamaa.

12

# MAPINDUZI YA KIUJAMAA

Kilele cha juu kupita vyote katika kitendo cha kisiasa, mapinduzi yanapofikia hali safi sana kupita zote, ni wakati ambapo watu wa kawaida yaani wafanyakazi na wakulima, wakiwa chini ya uongozi wa chama cha utangulizi chenye madhumuni na mashawishi yenye msingi wa ujamaa wa kisayansi, hufanikiwa kuziangusha tabaka zingine zote.

Msingi wa mapinduzi hufanyika wakati ambapo maumbile na hali katika jamii mojawapo huwa imeleta kibali na matakwa ya umma kufanya jambo halisi kubadilisha au kukuza jamii. Ingawaje hakuna kanuni maalum za mapinduzi ya kiujamaa, kwa vile hakuna hata matukio na hali za kihistoria mbili ambazo ni sawa kabisa, maisha yameonyesha kwamba katika hali ya harakati ya kitabaka, mapinduzi ya kiujamaa hayawezi kutokea bila ya kutumia silaha. Utumiaji wa nguvu za kimapinduzi, ni sheria ya awali katika mapambano ya kimapinduzi. Walio na hali za nafuu hawawezi kuyaachia madaraka yao mpaka wamelazimishwa kufanya hiyo. Wanaweza kuleta mabadiliko lakini hawawezi kuachia hata inchi moja ikiwa nguzo za hali zao zinatishwa. Wanaweza kupinduliwa tu na tendo la nguvu la kimapinduzi.

Ni mara chache tu katika historia ambapo maendeleo makubwa hufikiwa (ikiwa yako ya namna hiyo) bila ya kujitolea na upotezaji mkubwa wa maisha; na wale wanaobisha na kusema kwamba mabadiliko kutoka ubepari kuelekea ujamaa yanaweza kufikiwa bila ya kutumia nguvu, wanajidanganya. Mabadiliko (yanayohusu ubora) ambayo yanaambatana na mapinduzi ya kiujamaa yanakwenda ndani zaidi kuliko yale yaliyohusiana na uelekeaji kutoka umwinyi kufikia ubepari. Wanamapinduzi wa kiujamaa wanataka kuleta mabadiliko kamili na makubwa katika jamii, na kuondoa kabisa hali za nafuu na za upendeleo; lakini kutoweka kwa umwinyi kuli-

leta tu tabaka mpya za jamii ambamo pesa badala ya vyeo na ardhi, ndivyo ikawa msingi wa madaraka na hali ya nafuu. Mapinduzi ya kiujamaa yanapinga mawazo yote ya uteule na hukomesha vipingamizi vya kitabaka na utaifa. Wanamapinduzi wa kiujamaa wanapigania namna ya muundo wa serikali ambao kwa kweli unasimamia matakwa ya watu na ambao unahakikisha kushiriki kwao katika kila shughuli za serikali.

Chini ya ubepari, uhuru ni haki ya kufanya kile kinachoruhusiwa na sheria, kufuatana na matakwa ya tabaka la ubwanyenye linalotawala. Jinsi ubepari unavyoendelea ndivyo unavyozidi kuchafuka kitawala; na mapinduzi ya kijamaa huwa ni jambo ambalo lazima litokee.

Maendeleo ya ubepari na ukuaji wa viwanda yanapokuwa bado machanga na mabwanyenye ni sehemu ndogo tu ya watu, mapinduzi ya kiujamaa yanaweza kuletwa na wafanyakazi na wakulima kwa kunyakua madaraka ya serikali kwa kitendo cha kimapinduzi. Kwa njia ya uongozi wa kimapinduzi wa kiujamaa Afrika inaweza kuendelea kutoka umilikaji wa mali kibwanyenye—kibepari kufikia umilikaji wa mali na njia za kutoa na kugawanya mazao kiujamaa—kikomunisti. Lakini katika pambano la kimapinduzi, sehemu yo yote ya mabwanyenye na mabwanyenye wadogo haiwezi kutegemewa. Ingawaje hawa watakuwemo katika kitendo cha kimapinduzi wakati wa kukomboa taifa, lakini ikiwa watasumbuliwa kila mara watajaribu kuzuia kuundwa kwa taifa la kiujamaa. Wao wamefungamana na ubepari na wanategemea kwa maisha yao wenyewe msaada wa kibepari na kikoloni mamboleo. Ni hapo tu ambapo tabaka ya kibwanyenye inayotawala katika nchi zilizo chini ya ukoloni mamboleo inapoangushwa na mapinduzi yaliyo na msingi wa kitabaka ya kiujamaa ndipo mabadiliko makubwa katika jamii yanapotimizwa.

Mambo fulani huendeleza mbele mapinduzi ya kiujamaa. Katika haya yote, la mbele kabisa ni maendeleo ya kibepari na ya viwanda ambayo huleta kuongezeka kwa wafanyakazi wa mijini—sehemu ya watu ambao hutoa uongozi wa mapinduzi ya wafanyakazi. Kati ya mambo mengine ni wanamaarifa kuacha tabaka inayotawala, vyombo hafifu vya serikali na tabaka ya kibwanyenye inayotawala isiyofaa kisiasa. Mifano na msaada wa mapinduzi mengine ya kiujamaa pia husaidia kitendo hicho. Mwishowe mafarakano makali ya kitabaka—kitaifa, huzidisha mbio za kuendeleza mbele kuelekea ujamaa.

Katika karne ya ishirini unyang'anyi wa mabavu wa madaraka ya kisiasa ambao ni mkubwa kuliko yote, umetokea katika sehemu za dunia ambako, kwa kulinganisha, kuna kiwango cha chini cha ukuaji wa viwanda yaani sehemu ambazo zina historia ya ubeberu, ukoloni na ukoloni mamboleo. Mabadiliko haya ya mabavu katika hali kama ilivyo hayawezi kuelezeka kwa njia ya pambano za kugomea madaraka kati ya vikundi vya watu bora. Yanabainisha vitendo vya tabaka zote. Kufuatana na mapinduzi ya kiujamaa, unyakuaji wa madaraka ni wa tabaka ya wafanyakazi. Lakini katika mapinduzi ya kijeshi yanayopinga maendeleo, ubwanyenye huota mizizi zaidi kwa kuondolewa serikali ambayo inaelekea kiujamaa ama kwa ajili ya kugombea madaraka kati ya sehemu mbalimbali katika muundo uliopo sasa wa kibwanyenye.

Muumuko wa kiuchumi, kisiasa na kijamii katika Afrika, Asia na Amerika ya Kusini, lazima utazamwe pamoja na mapinduzi ya kiujamaa ya ulimwenguni. Kwani mwenendo wa kimapinduzi leo unaunganisha mikondo mikubwa mitatu: utaratibu wa kiujamaa ulimwenguni, vyama vya ukombozi vya Afrika, Asia na Amerika ya Kusini na vyama vya tabaka ya wafanyakazi katika nchi za kibepari zenye viwanda.

Ulimwenguni, watu waliomo katika nchi zisizo na viwanda vingi wamo katika sehemu nzuri kufuatana na mambo ya mipango ya kivita, kuelekea upande wa mapinduzi ya kiujamaa kutokana na maisha waliyopitia katika hali ya ubepari, ukoloni na ukoloni mamboleo. Wanayaona mambo wazi wazi kwa vile njia za utoaji na ugawaji wa mazao hazikuharibiwa na hila na mapotosho yaletwayo na "nchi yenye usitawi" ya kibepari na ulaji rushwa wa kibepari.

Sababu ya mapinduzi ya wafanyakazi ulimwenguni ni sehemu yenye maana sana ya mapambano ya ukombozi ya ulimwengu unaoendelea. Mafarakano ya kitabaka katika ulimwengu wa sasa yamekusanywa pamoja katika sehemu hizi. Zimekuwa vituo vya dhoruba ya mapinduzi ya kiulimwengu, yakileta mapigo barabara na makubwa kwa ubepari.

Kufanya sehemu fulani za tabaka ya wafanyakazi ulimwenguni kuwa mabwanyenye na kuchumishwa kwa uongozi wa kiujamaa na wa tabaka ya wafanyakazi katika sehemu zingine, kumefanya pambano la kimapinduzi ya kiujamaa katika ulimwengu unaoendelea kuwa jambo la maana zaidi katika

tendo la kimapinduzi ya kiujamaa ulimwenguni. Hivyo katika hali nyingine, pambano la kimapinduzi ya kiujamaa limekuwa na sura ya kitabaka na ya kitaifa. Lakini ingawaje litakuwa jambo lenye madhara kutokubali kwamba kumezuka hali ya kitaifa katika pambano la kimapinduzi, jambo hili lisiruhusiwe kuchafua au kuficha jambo kubwa la kimapinduzi ya kiujamaa ambalo ni harakati ya kitabaka.




*"Mwenendo wa kimapinduzi.... unaunganisha mikondo mikubwa mitatu: utaratibu wa kijamaa ulimwenguni, vyama vya ukombozi.... na vyama vya tabaka ya wafanyakazi...."*

Ulimwengu unaoendelea si kundi la namna moja lipangilo mabeberu. Mawazo ya "Ulimwengu wa Tatu" ni ya kughilibu akili tu. Kwa hivi sasa, sehemu hizo zingine zanakandamizwa na ubeberu. Vita vya kupigana na ubeberu vimo ndani na nje ya ulimwengu wa kibeberu. Ni vita kati ya ujamaa na ubeberu na sio kati ya ati "Ulimwengu wa Tatu" na ubeberu. Harakati ya kitabaka ndiyo hasa msingi wa vita hivyo. Zaidi ya hapo, haiwezekani kujenga ujamaa katika nchi zinazoendelea bila ujamaa wa ulimwenguni.

## MWISHO

Wakati mapinduzi ya Kiafrika yakiwa bado yanafanya juhudi zote kuvunja ubeberu ukoloni na ukoloni mamboleo, huwa pia yana shabaha ya kuleta mabadiliko makubwa katika jamii. Swali silo tena kwamba Nchi Huru za Kiafrika zifuate njia ya maendeleo ya kibepari ama ile isiyokuwa ya kibepari. Wafanyakazi na wakulima wa Afrika wamekwisha fanya uchaguzi. Wamechagua ukombozi na muungano wa Afrika; jambo ambalo linaweza kufikiwa tu kwa njia ya vita vya kutumia silaha chini ya uongozi wa kiujamaa. Kwani muungano wa Afrika na ujamaa ni vitu vinavyohusiana. Kimoja hakiwezi kufikiwa bila kingine.

'Ubepari wa umma', 'ubepari uangavu', 'amani kati ya tabaka', 'mapatano ya kitabaka', yote ni majaribio ya kibwanyenye na kibepari kutaka kuwadanganya wafanyakazi na wakulima, na kuzitia sumu akili zao. "Njia isiyokuwa ya kibepari" inayofuatiwa na "Umoja wa vikundi vinayyopenda kuendelea mbele" kama wengine wanavyoshauri, si siasa inayowezekana katika Afrika ya leo. Kuna njia mbili tu za maendeleo kwa nchi huru ya Kiafrika: aidha ibaki ikigandamizwa na ubeberu kwa njia ya ubepari na ukoloni mamboleo, au ifuate njia ya kiujamaa kwa kuzingatia kanuni za ujamaa wa kisayansi. Ni jambo lisilo la kweli kudai kwamba haiwezekani kuunda nchi ya kiujamaa kwa sababu ukuaji wa viwanda ndiyo kwanza unachipua na wafanyakazi wa nguvu wanaanza tu kutokea. Historia imeonyesha kwamba kwa kulinganisha, hata wafanyakazi wachache wakisimamiwa na kuongozwa vyema, wanaweza kuwaamsha wakulima na kuanzisha mapinduzi ya kiujamaa. Hakuna nusu njia kuelekea ujamaa katika hali ya kikoloni mamboleo. Ni mashauri ya ujamaa barabara tu ambayo yanaweza kuumaliza unyonyaji wa kibepari na kibeberu.

Ujamaa unaweza kufikiwa tu kwa njia ya harakati ya kitabaka. Katika Afrika adui wa ndani (mabwanyenye wasiopenda maendeleo) lazima waumbuliwe kama wanyonyaji na makupe, na kama washirikina wa mabeberu na wakoloni mamboleo wanaowategemea hasa kwa kuhifadhi hali zao za madaraka na za upendeleo. Mabwanyenye wa Kiafrika ndio wanaoandaa daraja la kuendeleza ukandamizaji na unyonyaji wa kibeberu na ukoloni mamboleo. Daraja hili lazima livunjwe. Jambo hili linaweza kufanywa na umoja wa wafanyakazi na wakulima wakisimamiwa na kuongozwa na chama cha utangulizi cha kijamaa na kimapinduzi. Hapo mabwanyenye wazalia, ubeberu na ukoloni mamboleo watakaposhindwa, maadui wa ndani na wa nje wa mapinduzi ya Kiafrika watakuwa wamekwisha shindwa na matakwa ya Waafrika yatakuwa yametimizwa.

Kama katika sehemu zingine za ulimwenguni ambako msingi mkubwa wa mapinduzi ya kiujamaa ni wakulima, wanamapinduzi wa Kiafrika wana kazi kubwa sana mbele yao. Wafanyakazi mijini na vijijini lazima wavutiwe kwenye mapinduzi, na mapinduzi yachukuliwe mashambani nje ya miji. Ni hapo tu wakulima watakapokuwa wameamshwa kisiasa na wamevutiwa kwenye mapinduzi, ndipo wapigania uhuru, (wanaotegemewa hasa na mapinduzi katika kipindi cha kutumia silaha) wataweza kuendeleza na kuongoza sehemu za kufanyia shughuli zao. Wakati huo huo, nguzo kubwa mbili za nguvu ya ubwanyenye nchini, mabwana serikali na majeshi ya polisi na ya vita yakiwa na askari wanaolipwa mishahara, lazima zitiwe msasa wa kisiasa.

Ushindi wa mwisho wa vikosi vya kimapinduzi unategemea juu ya uwezo wa Chama cha kimapinduzi cha kijamaa kukisia hali ya kitabaka katika jamii kuona ni tabaka na vikundi gani viko upande wa mapinduzi na vipi vinayapinga. Chama lazima kiweze kuvikusanya na kuviongoza vikosi vingi vilivyopo vya kimapinduzi na kiujamaa na kuuamsha na kuuhimiza wingi wa kimapinduzi ambao hivi sasa haujaamka.

Lakini ikiwa udhalimu utazidi kutumiwa kwa Waafrika, Chama hakiwezi kufikia madhumuni yake bila ya kutumia njia zote za mapambano ya kisiasa, pamoja na pambano la utumiaji wa silaha. Ikiwa pambano la silaha litataka kuendeshwa na vyama, nalo pia kama chama, lazima liwe linasimamiwa na kuongozwa kutoka sehemu moja kuu. Jeshi Kuu la Vita la Afrika nzima chini ya uongozi wa kisiasa wa Chama

cha tabaka ya wafanyakazi Afrika nzima hapo litaweza kutengeneza mambo ya kivita kwa pamoja na hivyo kuleta mapigo ya mwisho juu ya ubeberu, ukoloni, ukoloni mamboleo na serikali za walowezi wachache.

Upinzani wa kutumia silaha si jambo geni katika Afrika. Kwa miaka mia nyingi Waafrika walipigana kupinga kuingiliwa na ukoloni ingawaje vita vyao vya ujasiri vimepewa sehemu ndogo tu katika historia ya Afrika ambayo kwa ujumla imekusanywa na waandishi wa kibwanyenye kutoka nchi za nje. Kwa kweli, inaweza kusemwa kwamba Waafrika hawajaacha kupinga kuingiliwa na kukandamizwa na ubeberu, ingawaje upinzani kwa ujumla umekuwa wa kutotumia silaha kila ubeberu ulivyozidisha ukandamizaji na unyonyaji wake. Kwa muda, wakati ukoloni ulipokuwa katika usitawi wake, ilionekana juu juu kwamba upinzani wa Kiafrika ulikuwa umeshindwa kwa mara ya mwisho na kwamba bara la Afrika daima litakuwa chini ya ukandamizaji wa kiuchumi na kisiasa kutoka nje. Lakini upinzani ulikuwa kila mara unatokota chini chini, na baada ya Vita Kuu ya Pili ukazidi na ukazuka katika mtindo mpya wa vita vya ukombozi vya kitaifa. Ingawaje baadhi ya vita vya ukombozi vilikuwa vimefanikiwa bila ya kutumia silaha, vingine vilifaulu tu baada ya miaka mingi ya mapigano makali.




Lakini uhuru wa kisiasa haukuleta mwisho wa ukandamizaji na unyonyaji wa kiuchumi. Wala haukukomesha kujiingiza kisiasa kwa mataifa ya nje katika mambo ya nchi za Afrika.

Kipindi cha ukoloni mamboleo kinaanza wakati mashirika ambayo ndiyo pekee yanamiliki mali ulimwenguni (yakiwatumia mabwanyenye wazalia), yanajaribu kuweza kuyabana zaidi maisha ya kiuchumi ya bara la Afrika kuliko ilivyokuwa wakati wa ukoloni.

Chini ya ukoloni mamboleo, namna mpya ya nguvu inatumiwa juu ya watu wa Afrika. Hii inafanyika kwa ukandamizaji wa kisiasa usiokuwa wa kiwazi kwa kutumia mabwanyenye wazalia na serikali za vibaraka chini ya uongozi na uchungaji wa wakoloni mamboleo; unyonyaji wa kiuchumi wa kiwazi kutumia uenezaji wa kazi za mashirika ya biashara makubwa makubwa yanayohusiana; na kwa kila namna ya njia zingine potovu kama utawala wa njia zote za kueneza habari na kujipenyeza kimawazo.

Katika hali hii, umuhimu wa vita vya kutumia silaha umetokea tena. Kwani ukombozi na muungano wa Afrika haviwezi kuletwa kwa maafikiano, ama kutokana na amri au ushindi wa kiadilifu. Ni kwa njia ya kutumia silaha tu ndipo Afrika itaweza kujiondoshea kabisa mabaki ya ukoloni, ubeberu na ukoloni mamboleo, na jamii ya kiujamaa ikaundwa katika bara lililo huru na lililoungana. Katika jambo hili, watu wa Afrika wanasaidiwa na kufarijika na ulimwengu wa kiujamaa.

Vita vya kimapinduzi vya Afrika haviko pekee. Si sehemu ya mapinduzi ya kiujamaa ulimwenguni tu, bali pia lazima ionekane kwa njia ya Mapinduzi ya Watu Weusi kwa ujumla. Katika Marekani, Visiwa vya Caribbean, na ko kote kule ambako Waafrika* wanakandamizwa, vita vya ukombozi vinapigwa. Katika sehemu hizi, mtu mweusi yumo katika hali ya ukoloni wa kindani, na anaangamizwa kwa ajili ya tabaka na rangi.

Kiini cha Mapinduzi ya Kiafrika kiko Afrika, na mpaka Afrika iwe chini ya serikali ya kiujamaa, Mtu Mweusi po pote ulimwenguni hana maskani ya kitaifa. Utamaduni wa Kiafrika au wa Watu Weusi, utategemea na kuonekana kutokana na vita vya Kiafrika vya ukombozi na muungano wa bara zima. Afrika ni bara *moja*, watu *wamoja* na taifa *moja*. Wazo la kwamba ili kuwa na taifa ni lazima kuwepo lugha



* Watu wote wenye asili ya Kiafrika, wakiwa Amerika ya Kaskazini ama ya Kusini, katika Caribbean au katika sehemu yo yote ya Ulimwengu ni Waafrika na ni watu wa taifa la Kiafrika.

moja, nchi moja na utamaduni wa namna moja, limeshindwa kudhihirishwa kutokana na majaribio ya nyakati au ufafanuzi wa kiujuzi usiokuwa na mapendeleo. Nchi, lugha, na utamaduni wa namna moja kwa kweli vinaweza kuwepo katika taifa, lakini kuwepo kwa taifa si lazima kuwe na maana ya kuwepo kwa vyote hivi vitatu. Nchi na lugha ya namna moja pekee vyaweza kufanya msingi wa taifa. Vile vile nchi ya namna moja na utamaduni wa namna moja unaweza kuwa msingi. Katika hali zingine, moja tu ya haya matatu linahusika. Taifa linaweza kuwepo likiwa na msingi wa nchi nyingi. Jumuiya ya maisha ya kiuchumi ndilo kubwa katika taifa, na ni uchumi ambao unawashika pamoja watu wanaoishi katika nchi. Ni katika msingi huu ndipo Waafrika wapya wanajitambua wenyewe kama taifa linalowezekana ambalo dola yake ni bara zima la Afrika.

Madhumuni ya wanamapinduzi Weusi ulimwenguni kote lazima yawe ukombozi na muungano wa Afrika chini ya serikali ya Kiafrika ya bara zima. Ni madhumuni ambayo yakifanikiwa, yataleta kutekelezwa kwa matakwa ya Waafrika na watu wenye asili ya Kiafrika kila mahali. Papo hapo pia yataendeleza ushindi wa mapinduzi ya kiujamaa duniani pote, na kusonga mbele kuelekea ukoministi wa kiulimwengu, ambao chini yake, kila jamii inatengenezwa kufuatana na kanuni kwamba—kutoka kwa kila mtu kufuatana na uwezo wake, na kwa kila mtu kufuatana na mahitaji yake.

**Harakati ya Kitabaka Katika Afrika** ni tafsiri ya kitabu kiitwacho **Class Struggle in Africa,** kilichoandikwa na hayati Kwame Nkrumah. Katika kitabu hiki anaonyesha kwa ufasaha kuwa pamoja na ukoloni, historia ya Afrika ni historia ya mapambano kati ya wanyonyaji na wanaonyonywa. Ameonyesha pia kuwa ushindi wa siasa ya uhuru na ujamaa utapatikana kutokana na ushindi wa tabaka la wafanyakazi na wakulima dhidi ya tabaka la wanyonyaji wa ndani na wa nje ya Afrika

Tanzania Publishing House
Dar es Salaam